الجزء ٢ الحزب ٣

سَيَقُولُ ٱلسُّفَهَآءُ مِنَ ٱلنَّاسِ مَا وَلَّىٰهُمۡ عَن قِبۡلَتِهِمُ ٱلَّتِي كَانُواْ
عَلَيۡهَاۚ قُل لِّلَّهِ ٱلۡمَشۡرِقُ وَٱلۡمَغۡرِبُۚ يَهۡدِي مَن يَشَآءُ إِلَىٰ صِرَٰطٖ
مُّسۡتَقِيمٖ ١٤٢ وَكَذَٰلِكَ جَعَلۡنَٰكُمۡ أُمَّةٗ وَسَطٗا لِّتَكُونُواْ
شُهَدَآءَ عَلَى ٱلنَّاسِ وَيَكُونَ ٱلرَّسُولُ عَلَيۡكُمۡ شَهِيدٗاۗ وَمَا
جَعَلۡنَا ٱلۡقِبۡلَةَ ٱلَّتِي كُنتَ عَلَيۡهَآ إِلَّا لِنَعۡلَمَ مَن يَتَّبِعُ ٱلرَّسُولَ
مِمَّن يَنقَلِبُ عَلَىٰ عَقِبَيۡهِۚ وَإِن كَانَتۡ لَكَبِيرَةً إِلَّا عَلَى ٱلَّذِينَ
هَدَى ٱللَّهُۗ وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيُضِيعَ إِيمَٰنَكُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ
بِٱلنَّاسِ لَرَءُوفٞ رَّحِيمٞ ١٤٣ قَدۡ نَرَىٰ تَقَلُّبَ وَجۡهِكَ فِي ٱلسَّمَآءِۖ
فَلَنُوَلِّيَنَّكَ قِبۡلَةٗ تَرۡضَىٰهَاۚ فَوَلِّ وَجۡهَكَ شَطۡرَ ٱلۡمَسۡجِدِ
ٱلۡحَرَامِۚ وَحَيۡثُ مَا كُنتُمۡ فَوَلُّواْ وُجُوهَكُمۡ شَطۡرَهُۥۗ وَإِنَّ
ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ لَيَعۡلَمُونَ أَنَّهُ ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّهِمۡۗ وَمَا ٱللَّهُ
بِغَٰفِلٍ عَمَّا يَعۡمَلُونَ ١٤٤ وَلَئِنۡ أَتَيۡتَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ
بِكُلِّ ءَايَةٖ مَّا تَبِعُواْ قِبۡلَتَكَۚ وَمَآ أَنتَ بِتَابِعٖ قِبۡلَتَهُمۡۚ
وَمَا بَعۡضُهُم بِتَابِعٖ قِبۡلَةَ بَعۡضٖۚ وَلَئِنِ ٱتَّبَعۡتَ أَهۡوَآءَهُم مِّنۢ
بَعۡدِ مَا جَآءَكَ مِنَ ٱلۡعِلۡمِ إِنَّكَ إِذٗا لَّمِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٤٥



(142) Warri wallaaloon sammuun isaanii xinnoo, kan ta`an Yahuudotaafi munaafiqoota karaa isaanii hordofan irraa ta`an ‘maaltu Muslimoota qiblaa isaanii kan duraan itti gara galaa turan irraa isaan deebise?’ jechuuf jiru. Yaa Nabiyyichaa! deebii isaanii kennuuf ‘kallattiin bahaa, lixaafi kan biroos Rabbumaa qofaaf waan ta`eef gabroota isaa irraa nama fedhe kallattii fedhetti garagalcha. Ammas inni gabroota isaa irraa nama fedhe gara karaa sirrii ta`eetti qajeelcha’ jedhin.

(143) Akkuma qiblaa isiniif jaallanne isiniif taasifnetti guyyaa Qiyaamaa ergamoonni ummata isaaniitti geessisuu isaanii ragaa taatanuufi akkasumas ergamaan keenya Muhammad (saw) waan Rabbiin isatti buuse gara keessanitti qaqqabsiisee jiraachuu isaa akka ragaa isin irratti ta`uuf aqaqiidaa, ibaadaafi namaa wajjin jiraatuu keessattis jiddu gala ummata hundaafi filatamoo isin taasifne. Qiblaa Baytal Maqdis kan itti gara galaa turte sana jijjiiruu nama sharii`aa Rabbii jaallatee isaaf gadi godhatee ergamaa hordofu beekumsa mul`ataa mindaan irratti kennamu beekuuf malee hin goone. Nama amantaa isaa irraa garagalee fedhii lubbuu isaa hordofee sharii`aa Rabbiitiif gadi hin godhanne beekuuf malee hin goone. Waa`een qiblaa jalqabaa jijjiiruu warra Rabbiin iimaanafi waan Rabbiin gabroota isaatiif karaa godhe iccitii guddaadhaaf ta`uu beekanu irratti malee ulfaataa ture. Rabbiin iimaana isin isatti amantan sana kan balleessu hin taane. Salaanni isin qiblaan jijjiiramuun duratti sagaddan sunis iimaana irraayi. Dhugumatti Rabbiin namootaaf mararfataafi rahmata godhaa waan ta`eef mindaa hojii isaaniitis jalaa hin balleessu.

(144) Yaa Nabiyyichaa! Waa`ee qiblaan jijjiiramuutiin wal qabsiisee wahyiin bu`uu eeguuf fuulaafi ilaalcha kee gara samiitti ol fuuchuu kee agarree jirra. Bakka Baytal Maqdis qiblaa ati ishee jaallattu gara mana kabajamaa sanitti amma siif jijjiirra. Kanaafuu kallattii mana kabajamaa kan makkaan keessa jiru sanaatti fuula kee garagalchi. Yaa Mu`uminootaa! Bakka salaata sagaddanutti bakka jirtanu hunda irraa fuula keessan kallattii mana sanatti deebisaa. Dhugumatti Yahuudaafi Nasaaraa irraa warreen kitaaba kennaman qiblaa jijjiiruun kitaaba isaanii keessa waan jiruuf dhugaa gooftaa isaanii biraa buufame ta`uu ni beeku. Rabbiin warreen dhugaa irraa garagalan kun waan isaan hojjatan irraa dagataa miti. Inumaa sana ni beeka. Mindaas irratti isaaniif galchuuf jira.

(145) Yaa Nabiyyichaa! Yahuudotaafi Nasaarota kitaaba kennaman sana mu`ujizaafi qiblaa jijjiiruun dhugaa ta`uu irratti waan qajeelchu hundaan yoo itti dhufte waan ati ittiin dhufte diduufi dhugaa hordofuu irraa boonuu isaanii irraa kan ka`e qiblaa keetti gara hin galanu. Atis erga Rabbirraa si deebiseen booda gara qiblaa isaanitti kan gara galtu hin taane. Gariin isaaniitis garee kaan waan kafarsiisuuf qiblaa waliitti kan gara galanu hin taane. Eega beekumsi qulqulluun shakkii hin qabne sitti dhufee waa`ee qiblaafi wantoota biraa kan sharii`aafi ahkaamota irraa ta`e keessatti yoo fedhii lubbuu isaanii hordofte ati qajeeluma dhiiftee fedhii hordofuun warra miidhaa raawwatan irraa taata. Bifa kanaan Nabiyyichatti dubbachuun isaan hordofuun fokkataa ta`uu isaa akeekuuf. Garuu ummata Nabiyyii booda dhufanu irraa baqachiisuuf malee Rabbiin Nabiyyii isaa sana irraa tiksee jira.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Ahkaamota Rabbiitiifi sharii`aa isaa irraa garagalanii kaayyoo ishee dagachuun mallattoo gowwummaafi xinneenya sammuuti.
- Ummata kana Rabbiin faarsee ummattoota biraatiif giddu galeessa taasisuun caaluma ummata kanaa agarsiisa.
- Fedhii isaanii keessatti warreen kitaabaa hordofuu irraa dhorkuu. Sababni isaas dhugaa erga baraniin booda waan irraa deebi`aniif.
- Yeroo wahyiin bu`u keessa ahkaamni sharii`aa shaaramuun eyyamamuu isaa.
- Baytal Maqdis irraa shaaramee gara Ka’abaatti jijjiiramuu isaa.

ٱلَّذِينَ ءَاتَيْنَٰهُمُ ٱلْكِتَٰبَ يَعْرِفُونَهُۥ كَمَا يَعْرِفُونَ أَبْنَآءَهُمْ
وَإِنَّ فَرِيقًا مِّنْهُمْ لَيَكْتُمُونَ ٱلْحَقَّ وَهُمْ يَعْلَمُونَ ١٤٦ ٱلْحَقُّ
مِن رَّبِّكَ فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلْمُمْتَرِينَ ١٤٧ وَلِكُلٍّ وِجْهَةٌ
هُوَ مُوَلِّيهَا فَٱسْتَبِقُوا۟ ٱلْخَيْرَٰتِ أَيْنَ مَا تَكُونُوا۟ يَأْتِ بِكُمُ ٱللَّهُ
جَمِيعًا إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ١٤٨ وَمِنْ حَيْثُ خَرَجْتَ
فَوَلِّ وَجْهَكَ شَطْرَ ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ وَإِنَّهُۥ لَلْحَقُّ مِن رَّبِّكَ
وَمَا ٱللَّهُ بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ١٤٩ وَمِنْ حَيْثُ خَرَجْتَ فَوَلِّ
وَجْهَكَ شَطْرَ ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ وَحَيْثُ مَا كُنتُمْ فَوَلُّوا۟
وُجُوهَكُمْ شَطْرَهُۥ لِئَلَّا يَكُونَ لِلنَّاسِ عَلَيْكُمْ حُجَّةٌ إِلَّا ٱلَّذِينَ
ظَلَمُوا۟ مِنْهُمْ فَلَا تَخْشَوْهُمْ وَٱخْشَوْنِى وَلِأُتِمَّ نِعْمَتِى عَلَيْكُمْ
وَلَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ١٥٠ كَمَآ أَرْسَلْنَا فِيكُمْ رَسُولًا مِّنكُمْ يَتْلُوا۟
عَلَيْكُمْ ءَايَٰتِنَا وَيُزَكِّيكُمْ وَيُعَلِّمُكُمُ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْحِكْمَةَ
وَيُعَلِّمُكُم مَّا لَمْ تَكُونُوا۟ تَعْلَمُونَ ١٥١ فَٱذْكُرُونِىٓ أَذْكُرْكُمْ
وَٱشْكُرُوا۟ لِى وَلَا تَكْفُرُونِ ١٥٢ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟
ٱسْتَعِينُوا۟ بِٱلصَّبْرِ وَٱلصَّلَوٰةِ إِنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلصَّٰبِرِينَ ١٥٣



(146) Yahuudaafi Nasaaraa irraa warri nuti kitaaba kennineef waa'ee jijjiiramuu qiblaa kan mallattoo Muhammad ta'ee isaan bira jiru akkuma ilmaan isaanii beekanuufi kan biraa irraa adda baasanutti beeku. Kanuma waliin gareen isaan irraa ta'e hisdii irraa kan ka'e haqa inni ittiin dhufe kana ni dhoksu. Odoma haqa ta'uu isaa beekanuu kana godhu.

(147) Yaa ergamichaa! Kun dhugaa Rabbii kee biraa ta'eedha. Sirrii ta'uu isaa warra shakku irraa hin ta'in.

(148) Ummanni hundinuu kallattii itti deebi'an ni qabu. Kana irraa ka'uudhaan ummanni qiblaafi amantii isaanii irratti adda ta'an. Qiblaan isaanii wal dhabuun yoo ajaja Rabbiitiin ta'eef homaa hin miidhu. Yaa Mu'uminootaa! hojii khayrii hojjachuutti ajajamtanitti ariifadhaa. Guyyaa Qiyaamaa Rabbiin bakkuma isin jirtan irraa isin mindeessuuf jecha walitti isin qabuuf jira. Rabbiin waan hunda irrattuu danda'aadha. Isin walitti qabuuniifi isin mindeessuun isa hin dadhabsiisu.

(149) Yaa Nabiyyichaa! Bakkuma irraa baateefi bakkuma jirtu hundattuu atiifi warri si hordofan, ogga salaata feetan kallattii masjida Haramaatti deebi'aa. Inni dhugaa Rabbii kee biraa gara keetti wahyii godhameedha. Rabbiin waan isin dalagdan dagataa miti. Inumaayyuu isa ni arga isin mindeessuuf jira.

(150) Yaa Nabiyyichaa! Bakkuma kam irraayyuu baatee ogga salaata feete kallattii masjida Haramaatti deebi'i. Isinis yaa mu'uminootaa bakkuma jirtan hundattuu ogga salaata feetan fuula keessaniin gara isaatti deebi'aa. Kun akka namootaaf ragaan isin irratti godhatan hin argamneefi. Garuu miidhaa raawwattoonni diddaa isaanii irra turu. Ragaa dadhabaadhaan isiniin falmu. Isaan hin sodaatinaatii ajaja isaa guutuufi waan inni dhorge dhiisuudhaan Rabbii keessan tokkicha sodaadhaa. Rabbiin sababni inni Ka'abaatti deebi'uu karaa godheef ummata biraa irraa adda isin gochuudhaan tola isinitti ooluufi gara qiblaa kan namoota hundaa irra filatamaa ta'eetti isin deebisuudhaafi.

(151) Kun akkuma duraan tola biraa isin irratti oollee ergamaa isin irraa ta'e kan keeyyata keenya isin irratti qara'u, waan gaggaarii isin ajajuufi haala fokkataa irraa isin dhorguun isin qulqulleessuufi Qur'aanaafi hadiisa isin barsiisu, akkasumas amrii diiniifi addunyaa keessanii kan isin hin beekne isin barsiisu isinitti ergineedha.

(152) Qalbii keessaniifi qaama keessaniin na yaadadhaa; Anis isin faarsuufi isin tiksuudhaan isinin yaadadha. Mindaan gosuma hojii irraa waan ta'eef jecha. Tola ani isin irratti ooleefis na galateeffadhaa. Ishee ganuufi waan haraama isin irratti godhame keessatti ishee fayyadamuudhaan natti hin kafarinaa.

(153) Yaa warra amantan! Obsaafi salaataan hojii toltuu hojjachuufi ajaja kiyya guutuu irratti gargaarsifadhaa. Rabbiin obsitootaa wajjin jira; isaan gargaara waan ta'eef.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Waa'ee qiblaan jijjiiramuu keessatti dubbii dheeresse; sababni isaas waan nabiyyummaa Muhammad (saw) akeekuufi.
- Falmii dhiisuu, hojii gaariitti yeroo dabarsuufi gara Rabbitti ariifachuutu Guyyaa Qiyaamaa Rabbiin biratti mu'uminootaaf fayyada.
- Hojiin gaariin gara Rabbitti nama dhaqqabsiiftu gosa baay'eedha. Mu'uminni waan isaa waliin deemu filachuun rakkoo hin qabu.
- Zikriin Rabbii waa'een isaa guddaa ta'uu, kunis gabrichichi jama'aa ol aanaa keessatti maqaan isaa dubbatama.

وَلَا تَقُولُواْ لِمَن يُقۡتَلُ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ أَمۡوَٰتُۢۚ بَلۡ أَحۡيَآءٞ وَلَٰكِن
لَّا تَشۡعُرُونَ ١٥٤ وَلَنَبۡلُوَنَّكُم بِشَيۡءٖ مِّنَ ٱلۡخَوۡفِ وَٱلۡجُوعِ
وَنَقۡصٖ مِّنَ ٱلۡأَمۡوَٰلِ وَٱلۡأَنفُسِ وَٱلثَّمَرَٰتِۗ وَبَشِّرِ ٱلصَّٰبِرِينَ ١٥٥
ٱلَّذِينَ إِذَآ أَصَٰبَتۡهُم مُّصِيبَةٞ قَالُوٓاْ إِنَّا لِلَّهِ وَإِنَّآ إِلَيۡهِ رَٰجِعُونَ
١٥٦ أُوْلَٰٓئِكَ عَلَيۡهِمۡ صَلَوَٰتٞ مِّن رَّبِّهِمۡ وَرَحۡمَةٞۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ
هُمُ ٱلۡمُهۡتَدُونَ ١٥٧ ۞إِنَّ ٱلصَّفَا وَٱلۡمَرۡوَةَ مِن شَعَآئِرِ ٱللَّهِۖ الحِزْبُ ٣
فَمَنۡ حَجَّ ٱلۡبَيۡتَ أَوِ ٱعۡتَمَرَ فَلَا جُنَاحَ عَلَيۡهِ أَن يَطَّوَّفَ بِهِمَاۚ
وَمَن تَطَوَّعَ خَيۡرٗا فَإِنَّ ٱللَّهَ شَاكِرٌ عَلِيمٌ ١٥٨ إِنَّ ٱلَّذِينَ
يَكۡتُمُونَ مَآ أَنزَلۡنَا مِنَ ٱلۡبَيِّنَٰتِ وَٱلۡهُدَىٰ مِنۢ بَعۡدِ مَا بَيَّنَّٰهُ
لِلنَّاسِ فِي ٱلۡكِتَٰبِ أُوْلَٰٓئِكَ يَلۡعَنُهُمُ ٱللَّهُ وَيَلۡعَنُهُمُ ٱللَّٰعِنُونَ
١٥٩ إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُواْ وَأَصۡلَحُواْ وَبَيَّنُواْ فَأُوْلَٰٓئِكَ أَتُوبُ عَلَيۡهِمۡ
وَأَنَا ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ١٦٠ إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَمَاتُواْ وَهُمۡ
كُفَّارٌ أُوْلَٰٓئِكَ عَلَيۡهِمۡ لَعۡنَةُ ٱللَّهِ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ وَٱلنَّاسِ أَجۡمَعِينَ
١٦١ خَٰلِدِينَ فِيهَا لَا يُخَفَّفُ عَنۡهُمُ ٱلۡعَذَابُ وَلَا هُمۡ يُنظَرُونَ ١٦٢
وَإِلَٰهُكُمۡ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞۖ لَّآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلرَّحۡمَٰنُ ٱلرَّحِيمُ ١٦٣

(154) Yaa Mu`uminootaa! Namoota karaa Rabbii irratti odoo qabsaahanuu du`aniin du`a akka namoota biraa du`an hin jedhinaa. Garuu isintu jireenya isaanii hin beekne malee isaan Rabbii isaanii biratti jiraatoodha. Sababni isaas isheen jiruu addaa waan taateef wahyii Rabbiin biraa taateen malee ishee beekuun hin danda`amu.

(155) Diinota keessan irraa sodaatuun, sababa midhaan xiqqaatuufi hir`ina horii yookiin horii argachuun cimuufi sababa dhukkuboota nama fixanuutiin yookiin karaa Rabbii keessatti wareegamuudhaan lubbuu namaa hir`isuufi kuduraalee dachiin biqilchitu hir`isuun isin mokkorra. Yaa Nabiyyichaa! Warra balaa kanaa olitti ibsaman irratti obsan waan addunyaafi aakhiraatti isaan gammachiisu himiif.

(156) Isaan warra yeroo balaan sun isaan tuqxe jaallatanii fudhachuun nuti kan Rabbiiti waan fedhe nutti hojjata; guyyaa Qiyaamaas gara isaatti deebina. Isumatu nu uumee tola adda addaas nutti oole; xumurri dubbii keenyaas garuma isaatti deebi`a jedhaniidha.

(157) Warri amaloota kanaan ibsaman garee maleykotaa olaanoo keessatti faaruun Rabbirraa ta`e isaaniif jira. Rahmannis isaan irratti buuti. Gara karaa haqaatti qajeeloon isaanuma qofa.

(158) Gaarri lamaan Safaafi Marwaan waamamanu kan Kaabaatti dhihaatanu mallattoolee sharii`aa mul`atoo irraayi. Namni hojii hajjii yookiin umraa raawwachuuf mana rabbii niyyate isaan lamaan gidduu sussukuudhaan diliin isarra hin jiraatu. Asitti dilii dhabamsiisuu keessatti Muslimoota irraa namoota Safaafi Marwaa deemuun hojii wallaaltota duriiti jedhee yaaduudhaan isaan lamaan gidduu sussukuu yakka ta`uutti fudhate tasgabbeessuutu keessatti argama. Dhugumatti Rabbiin inni deemsa hojii hajjjii irraa ta`uu ibseera. Namni wantoota ibaadaa jaallatamoo ta`an qulqulleessee hojjate Rabbiin isa irraa qeebalee mindaa kennaaf. Inni nama toltuu hojjatuufi kan mindaa haqa godhatu beekadha.

(159) Yahuudotaafi Nasaaraa irraa warri ragaalee dhugummaa Nabiyyichaafi waan inni ittiin dhufe irratti nama qajeelchitu erga kitaabota isaanii keessatti namootaaf ibsinee booda dhoksan warreen akkanaa Rabbiin rahmata isaa irraa isaan fageessa. Maleykota, Anbiyootaafi namoonni hundumtuu akka rahmata Rabbii irraa fagaatanutti isaan irratti kadhatu.

(160) Garuu warreen ragaalee mullattuu taate dhoksuu irratti gaabbanii (sheena`anii) gara Rabbii deebi`uun hojii isaanii mullataafi dhokataa bareechanii dhugaafi qajeeluma irraa waan dhoksan sana ibsan warreen kana gara ibaadaa kiyyatti deebi`uu isaanii irraa nan qeebala. An gabroota irraa nama badii irraa deebi`e tawbata isaa irraa qeebaluun rahmata isaaniif godha.

(161) Dhugumatti isaan kafaranii odoo hin tawbatin kufrii irratti du`an warreen akkanaa rahmata isaa irraa isaan fageessuun abaarsi Rabbii isaan irratti ta`aadha. Kadhaan Maleykotaafi namoota hundaa akka Rabbiin rahmata isaa irraa isaan fageessu irratti godhama.

(162) Abaarsa kana qabatanii guyyaa Qiyaamaa adabbiin isaan irraa hin salphifamu. Yeroos hin kennamanu.

(163) Yaa namootaa! Gabbaramaan keessan kan dhugaa sifataafi zaatii isaatiin tokkichuma. Kan dhugaan gabbaramus isa malee hin jiru. Inni abbaa rahmata bal`aafi gabroota isaatiif kan rahmata godhuudha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Mokkorri aadaa Rabbiin gabroota isaa keessatti taasiseedha. Warra mokkoroo sana irratti obsaniif mindaa guddaafi sadarkaa kabajamaa waadaa seeneefii jira.
- Nama hajjii yookiin umraa godheef Safaafi Marwaa gidduu sussukuun karaa godhamaadha.
- Dhugaa Rabbiin buuse dhoksuuniifi namoota irratti walfakkeessuun akkasumas qajeeluma ergamoonni ittiin dhufan irraa isaan maqsuun yakkoota gurguddaa adabbii guddaa qabu irraayi.

إِنَّ فِي خَلۡقِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَٱخۡتِلَٰفِ ٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ
وَٱلۡفُلۡكِ ٱلَّتِي تَجۡرِي فِي ٱلۡبَحۡرِ بِمَا يَنفَعُ ٱلنَّاسَ وَمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ
مِنَ ٱلسَّمَآءِ مِن مَّآءٖ فَأَحۡيَا بِهِ ٱلۡأَرۡضَ بَعۡدَ مَوۡتِهَا وَبَثَّ فِيهَا
مِن كُلِّ دَآبَّةٖ وَتَصۡرِيفِ ٱلرِّيَٰحِ وَٱلسَّحَابِ ٱلۡمُسَخَّرِ بَيۡنَ
ٱلسَّمَآءِ وَٱلۡأَرۡضِ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَعۡقِلُونَ ١٦٤ وَمِنَ ٱلنَّاسِ
مَن يَتَّخِذُ مِن دُونِ ٱللَّهِ أَندَادٗا يُحِبُّونَهُمۡ كَحُبِّ ٱللَّهِۖ وَٱلَّذِينَ
ءَامَنُوٓاْ أَشَدُّ حُبّٗا لِّلَّهِۗ وَلَوۡ يَرَى ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓاْ إِذۡ يَرَوۡنَ
ٱلۡعَذَابَ أَنَّ ٱلۡقُوَّةَ لِلَّهِ جَمِيعٗا وَأَنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلۡعَذَابِ ١٦٥
إِذۡ تَبَرَّأَ ٱلَّذِينَ ٱتُّبِعُواْ مِنَ ٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُواْ وَرَأَوُاْ ٱلۡعَذَابَ
وَتَقَطَّعَتۡ بِهِمُ ٱلۡأَسۡبَابُ ١٦٦ وَقَالَ ٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُواْ لَوۡ أَنَّ
لَنَا كَرَّةٗ فَنَتَبَرَّأَ مِنۡهُمۡ كَمَا تَبَرَّءُواْ مِنَّاۗ كَذَٰلِكَ يُرِيهِمُ ٱللَّهُ
أَعۡمَٰلَهُمۡ حَسَرَٰتٍ عَلَيۡهِمۡۖ وَمَا هُم بِخَٰرِجِينَ مِنَ ٱلنَّارِ ١٦٧
يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ كُلُواْ مِمَّا فِي ٱلۡأَرۡضِ حَلَٰلٗا طَيِّبٗا وَلَا تَتَّبِعُواْ
خُطُوَٰتِ ٱلشَّيۡطَٰنِۚ إِنَّهُۥ لَكُمۡ عَدُوّٞ مُّبِينٌ ١٦٨ إِنَّمَا يَأۡمُرُكُم
بِٱلسُّوٓءِ وَٱلۡفَحۡشَآءِ وَأَن تَقُولُواْ عَلَى ٱللَّهِ مَا لَا تَعۡلَمُونَ ١٦٩



(164) Dhugumatti uumuu samiifi dachii keessa, raajiiwwan uumamaa irraa wantoota isaan lamaan keessa jiru keessa, halkaniifi guyyaa wal duukaa oofuun, dooniiwwan waan namoota fayyaduun kan akka nyaataa, uffata, meeshaalee daldalaatiifi wantoota namni itti haajomu biroos baatanii galaana irra yaa'anu, bishaan irraa kan Rabbiin duumessa irraa buusuudhaan waan dachii keessatti biqilchu kan akka margaafi biqiltuuwwaniin kan dachii ittin jiraachise, wantoota lubbu qabeeyyii kan dachii keessa facaase, qilleensa kallatti tokko irraa kallattii biraatti jijjiiruu akkasumas duumessa samiifi dachii gidduu laaffifamtuu taate keessa namoota ragaalee xinxalanuufi hubatanuuf mallattoollee tokkummaa Rabbii irratti nama qajeelchantu jiru.

(165) Mallattoolee iftuu kanaa waliin namoota keessaa kan Rabbii gaditti gabbaramaa taasifatanuufi akka Rabbiin jaallatanutti kan isaan jaallatantu jiru; warri amanan garuu isa warri kun gabbaramtoota isaanii jaallatanu caalaatti Rabbiin jaallatu. Sababni isaas isaan Rabbii isaaniitti waa tokkollee hin qindoomsanu; yeroo rakkinaatiifi gammachuus isa jaallatu. Warreen kaan immoo wantoota gabbaranu sana yeroo gammachuu (qofa) jaallatu; yeroo rakkinaa immoo Rabbiin malee hin waammatanu. Miidhaa raawwattoonni Sababa shirkiifi badii isaaniitiin yeroo aakhiraatti ibidda arganu waan ta`anu odoo of arganii, humna hundumaa kan dhuunfate Rabbiin qofa ta`uu ni beeku turan. Inni nama isa dideef abbaa adabbii cimaati. Odoo kana arganiiru ta`ee isaa waliin waa tokkollee hin shaarrakanu ture.

(166) Kun ogga matooleen warri hordofaman waan rakkoofi cinqii Guyyaa Qiyaamaa argaaranuufi wantoonni adabbii irraa bilisa nama baasu hunduu dhibameef jecha warra dadhaboo hordofan mormanuudha.

(167) Warreen dadhaboon gabbaraa turanis 'odoo addunyaatti deebi'uun nuuf jiraannaan matoolee keenya morminee hawwina' jedhan. Rabbiin akkuma aakhiraatti adabbii cimaa isaan agarsiisu isaan gaabbisiisuufi gaddisiisuuf jecha booddeen matoolee isaanii jallina irratti hordofuun qabu agarsiisa. Isaan yoomuu ibidda irraa hin bahanu.

(168) Yaa namootaa! Waan dachii keessa jiru kan kasbiin isaa halaala ta'eefi mataa isaatiifis gaarii ta'ee badaa ta'uu dhabe bineensota, biqilootaafi mukkeen irraa nyaadhaa. Seensa shayxaanaa kan inni suutaan ittiin isin jallisu hin hordofinaa. Inni isiniif diina diinummaan isaa ifa galaadha. Nama sammuu qabuuf diina isaa kan isa rakkisuufi jallisuuf bololu hordofuun hin eeyyamamu.

(169) Wanti inni isin ajaju dilii irraa waan isin miidhu, yakka guddaafi Rabbirratti aqiidaafi sharii'aa Isaa keessatti beekumsa Rabbiifi Ergamaa isaa irraa argattaniin maleetti dubbachuudha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Mu'uminoonni dhugaan Rabbitti amanan uumama hundarra Rabbiin jaalatu. Sababni isaas isaan haala hunda keessatti, qananiifi rakkina keessatti Isaan ajajamu. Waa tokkollee isatti hin qindeessanu.
- Guyyaa Qiyaamaa hariiroon hunduu ni cita; jaalalleen hunduu jaalalloo isaa morma. Waan Rabbiif jecha ta'e qofatu hafa.
- Sababa tooftaan shayxaanaa gosa adda addaafi dhokattuu taateef, akkasumas waan lubbuun fedhuun walitti dhihoo waan taateef jecha irraa sodaachisuutu keessa jira.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱتَّبِعُوا۟ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ قَالُوا۟ بَلْ نَتَّبِعُ مَآ أَلْفَيْنَا
عَلَيْهِ ءَابَآءَنَآ ۗ أَوَلَوْ كَانَ ءَابَآؤُهُمْ لَا يَعْقِلُونَ شَيْـًٔا وَلَا
يَهْتَدُونَ ١٧٠ وَمَثَلُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ كَمَثَلِ ٱلَّذِى يَنْعِقُ
بِمَا لَا يَسْمَعُ إِلَّا دُعَآءً وَنِدَآءً ۚ صُمٌّۢ بُكْمٌ عُمْىٌ فَهُمْ لَا يَعْقِلُونَ
١٧١ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ كُلُوا۟ مِن طَيِّبَٰتِ مَا رَزَقْنَٰكُمْ
وَٱشْكُرُوا۟ لِلَّهِ إِن كُنتُمْ إِيَّاهُ تَعْبُدُونَ ١٧٢ إِنَّمَا حَرَّمَ
عَلَيْكُمُ ٱلْمَيْتَةَ وَٱلدَّمَ وَلَحْمَ ٱلْخِنزِيرِ وَمَآ أُهِلَّ بِهِۦ لِغَيْرِ
ٱللَّهِ ۖ فَمَنِ ٱضْطُرَّ غَيْرَ بَاغٍ وَلَا عَادٍ فَلَآ إِثْمَ عَلَيْهِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ
غَفُورٌ رَّحِيمٌ ١٧٣ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَكْتُمُونَ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ مِنَ
ٱلْكِتَٰبِ وَيَشْتَرُونَ بِهِۦ ثَمَنًا قَلِيلًا ۙ أُو۟لَٰٓئِكَ مَا يَأْكُلُونَ
فِى بُطُونِهِمْ إِلَّا ٱلنَّارَ وَلَا يُكَلِّمُهُمُ ٱللَّهُ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ
وَلَا يُزَكِّيهِمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ١٧٤ أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ
ٱشْتَرَوُا۟ ٱلضَّلَٰلَةَ بِٱلْهُدَىٰ وَٱلْعَذَابَ بِٱلْمَغْفِرَةِ ۚ فَمَآ
أَصْبَرَهُمْ عَلَى ٱلنَّارِ ١٧٥ ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ نَزَّلَ ٱلْكِتَٰبَ بِٱلْحَقِّ ۗ
وَإِنَّ ٱلَّذِينَ ٱخْتَلَفُوا۟ فِى ٱلْكِتَٰبِ لَفِى شِقَاقٍۭ بَعِيدٍ ١٧٦



(170) Yeroo kaafiroota kanaan ‘qajeelfamaafi ifaa Rabbiin buuse hordofaa’ jedhame diddaaf jecha ‘aqiidaafi aadaa irraa waan abbootiin keenya irra turan hordofna’ jedhan. Sila odoma abbootiin isaanii waan qajeelfamaafi ifaa irraa ta’e tokkollee hin hubatanu ta’anii, akkasumas gara haqa isa Rabbiin jaallatuu hin qajeelanu ta’anuu isaan hordofuu?

(171) Fakkeenyi kaafirootaa ogga abbootii isaanii hordofan akka tiksaa beelladoota isaa irratti iyyu kan isheen sagalee isaa dhageessuufi jecha isaa hin hubanneeti. Isaan dhageettii isaan fayyadu haqa dhaggeeffachuu irraa duudaadha. Arraba qabamoodha; arrabni isaanii haqa dubbachuu irraa dadhabaadha. Isa arguu irraas jaamaadha. Kanaafuu dhugaa ati itti isaan waamtu hin hubatanu.

(172) Yaa warri Rabbitti amantanii ergamaa isaa hordoftan yoo dhugaan kan Rabbiin gabbartanuufi homaa isatti hin qindeessitanu taataniif gaggaarii Rabbiin isin sooreefi halaala isiniif godhee nyaadhaa. Gubbaafi keessaan waan Rabbiin tola isinitti oole irratti Isa galateeffadhaa. Galata kana keessaa tokko ajaja isaa guutuufi dhorgaa isaa irraa fagaachuudha.

(173) Nyaata irraa kan Rabbiin haraama isinitti godhe waan gorraasuu sharii’aatiin malee du’e, dhiiga dhangala’aa, foon booyyeefi waan ogga qalamu wanti maqaa Rabbiitiin ala jiru irratti dubbatameedha. Namni tokko yeroo rakkatee waan kana nyaachuutti dirqisiifame dhimmaan maleetti nyaachuu dhiisuufi hanga dirqamaa irra taruu dhiisuudhaan nyaachuun diliis ta’ee adabbiin isarra hin jiru. Rabbiin gabroota isaa warra tawbataniif araaramaadha; isaan mararfataadhas. Rahmata isaa irraa tokko ogga rakkinaa kana nyaachuu eeyyamuu isaati.

(174) Warra kitaabotaa irraa kan akka yahuudaafi nasaaraa waan Rabbiin buuseefi waan isa keessa jiru kan dhugaafi nabiyyii ta’uu Muhammad (saw) akeeku dhoksanii ishee dhoksuudhaan bakka bu’aa xiqqoo kan akka taayitaa, kabajaa yookiin qabeenyaa fudhate, dhugaatti warri kun waan ibiddaan isaan adabuudhaaf sababa ta’u malee nyaataa hin jiranu; Rabbiin Guyyaa Qiyaamaa waan isaan jaalatanuun isaaniin hin dubbatu. Waan isaan jibbanuun malee. Isaan hin qulqulleessu; toltuu isaaniis hin dubbatu. Isaaniif adabbii laalessaatu jira.

(175) Warri beekumsa namni itti haajomu kana dhoksuudhaan ibsaman isaantu warra qajeeluma jallinatti jijjiirrate; araarama Rabbiis adabbii isaatti jijjiirrataniidha. Maaluma waan ibidda isaan seensisu hojjachuu irratti isaan obsisiise! Isaan waan adabbii ishee dhimma hin qabne irratti obsan fakkaatu.

(176) Mindaan beekumsaafi qajeeluma dhoksuu kun sababa Rabbiin kitaaba dhugaadhaan buuseefi. Erga akkas ta’ee ummataa ibsamuu qaba; dhokfamuun irra hin jiru. Warri kitaaba Rabbii keessatti wal dhabanii gariitti amananii garii dhoksan haqa irraa moggaa fagoo irra jiru.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Sababni ummanni baay’een jallateef sammuu hojjachiisuu dhiisuufi warra isaan dura taran jallina irratti hordofuudhaan.
- Namni tola Rabbiin isatti oolee sammuu isaaf kennetti fayyadamuu dhabuun akka waan ni’imachi irraa deemeeti.
- Guyyaa Qiyaamaa adabbiidhaan irra cimaan namaa nama beekumsa Rabbiin buuseefi waan ergamoonni ittiin dhufte dhokseedha.
- Rabbiin tola isaa irraa kan ka’e haraamaa xiqqoo daangeffamtuu, halaala immoo baay’ee daangaa hin qabne taasise.

نصف الحزب ٣

۞ لَّيْسَ ٱلْبِرَّ أَن تُوَلُّوا۟ وُجُوهَكُمْ قِبَلَ ٱلْمَشْرِقِ وَٱلْمَغْرِبِ
وَلَٰكِنَّ ٱلْبِرَّ مَنْ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْـَٔاخِرِ وَٱلْمَلَٰٓئِكَةِ
وَٱلْكِتَٰبِ وَٱلنَّبِيِّـۧنَ وَءَاتَى ٱلْمَالَ عَلَىٰ حُبِّهِۦ ذَوِى ٱلْقُرْبَىٰ وَٱلْيَتَٰمَىٰ
وَٱلْمَسَٰكِينَ وَٱبْنَ ٱلسَّبِيلِ وَٱلسَّآئِلِينَ وَفِى ٱلرِّقَابِ وَأَقَامَ
ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَى ٱلزَّكَوٰةَ وَٱلْمُوفُونَ بِعَهْدِهِمْ إِذَا عَٰهَدُوا۟ ۖ
وَٱلصَّٰبِرِينَ فِى ٱلْبَأْسَآءِ وَٱلضَّرَّآءِ وَحِينَ ٱلْبَأْسِ ۗ أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ
صَدَقُوا۟ ۖ وَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُتَّقُونَ ﴿١٧٧﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ كُتِبَ
عَلَيْكُمُ ٱلْقِصَاصُ فِى ٱلْقَتْلَى ۖ ٱلْحُرُّ بِٱلْحُرِّ وَٱلْعَبْدُ بِٱلْعَبْدِ وَٱلْأُنثَىٰ
بِٱلْأُنثَىٰ ۚ فَمَنْ عُفِىَ لَهُۥ مِنْ أَخِيهِ شَىْءٌ فَٱتِّبَاعٌۢ بِٱلْمَعْرُوفِ وَأَدَآءٌ
إِلَيْهِ بِإِحْسَٰنٍ ۗ ذَٰلِكَ تَخْفِيفٌ مِّن رَّبِّكُمْ وَرَحْمَةٌ ۗ فَمَنِ ٱعْتَدَىٰ
بَعْدَ ذَٰلِكَ فَلَهُۥ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٧٨﴾ وَلَكُمْ فِى ٱلْقِصَاصِ حَيَوٰةٌ يَٰٓأُو۟لِى
ٱلْأَلْبَٰبِ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ﴿١٧٩﴾ كُتِبَ عَلَيْكُمْ إِذَا حَضَرَ
أَحَدَكُمُ ٱلْمَوْتُ إِن تَرَكَ خَيْرًا ٱلْوَصِيَّةُ لِلْوَٰلِدَيْنِ وَٱلْأَقْرَبِينَ
بِٱلْمَعْرُوفِ ۖ حَقًّا عَلَى ٱلْمُتَّقِينَ ﴿١٨٠﴾ فَمَنۢ بَدَّلَهُۥ بَعْدَمَا سَمِعَهُۥ
فَإِنَّمَآ إِثْمُهُۥ عَلَى ٱلَّذِينَ يُبَدِّلُونَهُۥٓ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿١٨١﴾



(177) Tolli Rabbiin biratti jaalatamaan gara Bahaatti yookiin gara Dhihaatti gara galuu yookiin sana irratti wal dhabuu qofaa miti. Garuu khayriin guutuun kan argamu nama Rabbiin gabbaramaa ta'uutti amane, Guyyaa Qiyaamaa, maleykota hundatti, kitaabota buufame hundattiifi nabiyyoota hundaawuu odoo adda hin baasin itti amane, akkasumas qabeenya jaalachuu wajjin firoottan, yatiimaaf, abbaa dhimmaatiif, keessummaa isa maatiifi biyya irraa fagaateef, warra haajaan isaanitti dhuftee namoota kadhachuu isaan dirqisiifteef kenneedha. Akkasumas nama gabricha booji'ame bilisoomsuuf qarshii kenne, salaatas akka Rabbiin isa ajajetti gadi dhaabe, zakaa dirqamaa kenne, warra ogga waadaa Rabbiif seenan waadaa guutan, warra hiyyummaa, rakkoofi dhukkuba irratti obsan, akkasumas ogga lolli cimu obsanii hin baqanneedha. Warri haala kanaan ibsaman isaantu iimaanaafi hojii isaanii Rabbiif mirkaneessan, isaanumatu Rabbiin sodaattota kan waan inni ajaje hojjatanii waan inni dhorge dhiisanuudha.
(178) Yaa warri Rabbitti amantanii ergamaa isaa hordoftan! Waa'ee warra nama biraa miidhaafi diinummaadhaan ajjeesanii keessatti isa ajjeese fakkiidhuma inni ajjeeseen ajjeesuun dirqama isin irratti godhameera. Birmaduun birmaduudhaan ajjeefama; gabrichi gabrichaan ajjeefama; dubartiin dubartiidhaan ajjeefamti. Yoo namichi ajjeefame odoo hin du'in dura dhiifama godhe yookiin firoonni isa ajjeefamee dhiisanii gumaa fudhachuu fedhan isa dhiifama godhe irra dhaaddannaadhaan maleetti haala gaariin gumaa gaafachuutu jira; isa ajjeese irra immoo haala gaariidhaan odoo hin tursiisin gumaa kennuutu jira. Dhiifama godhanii gumaa fudhachuu eeyyamuun waan Rabbiin keessan isinii laaffiseefi rahmata inni ummata kanatti ooleedha. Namni erga dhiisee gumaa fudhatee isa ajjeese miidhe isaaf adabbii laalessaatu jira.
(179) Waan Rabbiin 'qisaasa' (adabbii wal qixxeessu) karaa godhe keessa jireenyatu jira. Dhiiga keessan tiksa; daangaa walirratti darbuu irraa isin tiksa; kana warra sammuu qabanu kan Rabbiin sodaatanii ajaja isaa jala butamantu hubatu.
(180) Tokkoon keessanitti ogga mallattoofi sababni du'aa itti dhufe, yoo qabeenya baay'ee dhiiseef haadhaa abbaafi firoottaniif waan sharii'aan daangesse innis tokko sadaffaa gadi kan ta'e dhaamuu qabu. Kana gochuun warra Rabbiin sodaatu irratti akkaan jabeeffamaadha. Murtiin kun odoo aayanni dhaalaa hin buufamin dura ture. Erga aayanni dhaalaa buufamee namoota dhaalanuuf waan kennamuu qabu murteesse.
(181) Namni dhaamsa kana waa itti dabaluudhaan yookiin hir'isuudhaan yookiin erga dhaamsicha baree dhorge, badiin jijjiirraa sanaa warra jijjiire irra jira; isa dhaale irra hin jiru. Rabbiin dubbii gabroota isaa ni dhagaha; gocha isaaniis ni beeka. Haala isaanii irraa homaa isa jalaa hin maqu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Khayriin inn Rabbiin jaalatu iimaanaafi hojii gaariidhaan ta'a. Gubbaa qofa toluun Rabbiin biratti gahaa miti.
- Wanti guddaan lubbuu tiksu, daangaa taruufi miidhaa irraa dhorgu, gumaa Rabbiin karaa godhe hojiirra oolchuudha.
- Waa'een dhaamsaa guddaa ta'uu; keessumaayyuu nama wanti inni dhaamuu qabu isa bira jiru. Dilii nama dhaamsa abbaa du'ee jijjiire irra jirus nuuf ibsa.

فَمَنۡ خَافَ مِن مُّوصٖ جَنَفًا أَوۡ إِثۡمٗا فَأَصۡلَحَ بَيۡنَهُمۡ فَلَآ إِثۡمَ
عَلَيۡهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ١٨٢ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ كُتِبَ
عَلَيۡكُمُ ٱلصِّيَامُ كَمَا كُتِبَ عَلَى ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِكُمۡ
لَعَلَّكُمۡ تَتَّقُونَ ١٨٣ أَيَّامٗا مَّعۡدُودَٰتٖۚ فَمَن كَانَ
مِنكُم مَّرِيضًا أَوۡ عَلَىٰ سَفَرٖ فَعِدَّةٞ مِّنۡ أَيَّامٍ أُخَرَۚ وَعَلَى
ٱلَّذِينَ يُطِيقُونَهُۥ فِدۡيَةٞ طَعَامُ مِسۡكِينٖۖ فَمَن تَطَوَّعَ خَيۡرٗا
فَهُوَ خَيۡرٞ لَّهُۥۚ وَأَن تَصُومُواْ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ
١٨٤ شَهۡرُ رَمَضَانَ ٱلَّذِيٓ أُنزِلَ فِيهِ ٱلۡقُرۡءَانُ هُدٗى لِّلنَّاسِ
وَبَيِّنَٰتٖ مِّنَ ٱلۡهُدَىٰ وَٱلۡفُرۡقَانِۚ فَمَن شَهِدَ مِنكُمُ
ٱلشَّهۡرَ فَلۡيَصُمۡهُۖ وَمَن كَانَ مَرِيضًا أَوۡ عَلَىٰ سَفَرٖ فَعِدَّةٞ
مِّنۡ أَيَّامٍ أُخَرَۗ يُرِيدُ ٱللَّهُ بِكُمُ ٱلۡيُسۡرَ وَلَا يُرِيدُ بِكُمُ
ٱلۡعُسۡرَ وَلِتُكۡمِلُواْ ٱلۡعِدَّةَ وَلِتُكَبِّرُواْ ٱللَّهَ عَلَىٰ مَا
هَدَىٰكُمۡ وَلَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ١٨٥ وَإِذَا سَأَلَكَ
عِبَادِي عَنِّي فَإِنِّي قَرِيبٌۖ أُجِيبُ دَعۡوَةَ ٱلدَّاعِ إِذَا دَعَانِۖ
فَلۡيَسۡتَجِيبُواْ لِي وَلۡيُؤۡمِنُواْ بِي لَعَلَّهُمۡ يَرۡشُدُونَ ١٨٦

(182) Namni abbaa dhaamu irraa jallina wahii argee waan inni balleesse gorsaan sirreesse, warra wal dhabaaranu walitti tolche diliin isarra hin jiru; inumaa tolchuu isaa sanaan ni mindeeffama. Rabbiin gabricha Isaa tawbateef araaramaa dha; isaan mararfataadhas.

(183) Yaa warri Rabbitti amantanii ergamaa isaa hordoftan soomni akkuma ummata isiniin duraatti dirqama godhame Gooftaa keessan irraa dirqama isin irratti godhameera. Kun immoo akka isin jidduu keessaniifi jidduu adabbii Rabbii hojii gaarii kan akka soomaa tiksaa godhattanii isa sodaattanuufi.

(184) Soomni isin irratti dirqama godhame waggaa irraa guyyaa murtaahaa soomuudha. Namni isin irraa dhukkuba sooma isatti ulfeessu dhukkubsate yookiin imalaa ta'e faxiruun isaaf eeyyamama. Ergasii guyyoota hanga faxire qadaa baasuutu isarra jira. Warra sooma danda'an irra immoo ogga faxiran fidyaatu jira. Innis guyyaa faxiran cufa irraa miskiina nyaachisuudha. Odoo bu'aa sooma keessa jiru beektanii silaa isin soomuutu faxirtanii fidyaa nyaachisuu irra caala. Hukmiin kun jalqaba waan Rabbiin sooma karaa godheeti. Oggas namni fedhe ni sooma kan fedhe immoo faxiree miskiina nyaachisa. Sana booda Rabbiin soomuu nama danda'u ga'eessa ta'e hundarratti dirqama godhe.

(185) Jiini Ramadaanaa kan isa keessa Qur'aanni Nabiyyii (saw) irratti halkan laylatul qadrii keessa bu'uu eegaleedha. Rabbiin namaaf qajeelfama godhee isa buuse. Isa keessa ragaa qajeelfamaa ifaa ta'e dhugaafi dhara adda baasutu jira. Namni ji'a Ramadaanaa biyya taa'ee fayyaa ta'ee isa qunname soomuun dirqama. Namni isin irraa dhukkuba sooma isatti ulfeessu dhukkubsate yookiin imalaa ta'e faxiruun isaaf eeyyamama. Ogga fure immoo dirqamni isarra jiru guyyootii fure kana qadaa baasuun isarratti dirqama. Rabbiin waan karaa isinii godhe kanaan karaa laafaa isiniif fedha; cimaa isiniif hin fedhu. Akka isin lakkoofsa sooma ji'aa hunda guuttattanuuf, erga jiini Ramadaanaa dhumeefi guyyaa iidii sababa Rabbiin sooma kana isin qunnameefi isa guuttachuu irratti isin deeggareef Isa guddiftanuuf, akkasumas isa Inni gara amantii isiniif jaalateetti isin qajeelche irratti isa galateeffattanuuf guyyaa biraa qadaa baasuu karaa godhe.

(186) Yaa Nabiyyichaa! Ogga gabroonni kiyya isaanitti dhihaachuu kiyyaafi du'aa'ii isaanii qeebaluu kiyya irraa si gaafatan, Ani isaanitti dhihoodha; akkaataa isaaniis beekaadha; du'aa'ii isaaniis dhagahaadha. Qaama biraa jidduu seensisuufi sagalee isaanii ol kaasuu isaan hin barbaachisu. Yeroo inni du'aa'ii isaa Anaaf qulqulleessee kadhate nin qeebala. Anaafi ajaja kiyya jala haa butamanu. Iimaana irra haa turanu; kanatu akka Ani du'aa'ii isaanii qeebaluuf akkaan fayyadaadha. Kanaan amantiifi addunyaa isaanii keessatti karaa sirraawaa seenu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Rabbiin ji'a Ramadaanaa ji'a soomaa kan Qur'aanni isa keessa buufame taasisuudhaan caalchise. Inni ji'a Qur'aanaati.
- Nabiyyiin (saw) Ramadaana keessa Jibriilii wajjin Qur'aana qara'u turan. Akkasumas isa keessa jajjabina yeroo biraa hin jajjabaanne jabaatu.
- Sharii'aan Islaamaa bu'uura isheetiifi dameelee ishee keessatti laafintii irratti ijaaramte. Rabbiin amantii keessatti dhiphina nurra hin keenye.
- Rabbiin gabroota isaatti dhihoo ta'uu, isaanitti marsuu Isaafi akkaataa isaanii beekumsa guutuu beekuu Isaa; kanaafuu inni du'aa'ii isaanii dhaga'a; kadhaa isaanii owwaataaf.

أُحِلَّ لَكُمۡ لَيۡلَةَ ٱلصِّيَامِ ٱلرَّفَثُ إِلَىٰ نِسَآئِكُمۡۚ هُنَّ
لِبَاسٞ لَّكُمۡ وَأَنتُمۡ لِبَاسٞ لَّهُنَّۗ عَلِمَ ٱللَّهُ أَنَّكُمۡ كُنتُمۡ
تَخۡتَانُونَ أَنفُسَكُمۡ فَتَابَ عَلَيۡكُمۡ وَعَفَا عَنكُمۡۖ فَٱلۡـَٰٔنَ
بَٰشِرُوهُنَّ وَٱبۡتَغُواْ مَا كَتَبَ ٱللَّهُ لَكُمۡۚ وَكُلُواْ وَٱشۡرَبُواْ
حَتَّىٰ يَتَبَيَّنَ لَكُمُ ٱلۡخَيۡطُ ٱلۡأَبۡيَضُ مِنَ ٱلۡخَيۡطِ ٱلۡأَسۡوَدِ مِنَ
ٱلۡفَجۡرِۖ ثُمَّ أَتِمُّواْ ٱلصِّيَامَ إِلَى ٱلَّيۡلِۚ وَلَا تُبَٰشِرُوهُنَّ وَأَنتُمۡ
عَٰكِفُونَ فِي ٱلۡمَسَٰجِدِۗ تِلۡكَ حُدُودُ ٱللَّهِ فَلَا تَقۡرَبُوهَاۗ كَذَٰلِكَ
يُبَيِّنُ ٱللَّهُ ءَايَٰتِهِۦ لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمۡ يَتَّقُونَ ١٨٧ وَلَا تَأۡكُلُوٓاْ
أَمۡوَٰلَكُم بَيۡنَكُم بِٱلۡبَٰطِلِ وَتُدۡلُواْ بِهَآ إِلَى ٱلۡحُكَّامِ
لِتَأۡكُلُواْ فَرِيقٗا مِّنۡ أَمۡوَٰلِ ٱلنَّاسِ بِٱلۡإِثۡمِ وَأَنتُمۡ تَعۡلَمُونَ
١٨٨ ۞ يَسۡـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلۡأَهِلَّةِۖ قُلۡ هِيَ مَوَٰقِيتُ لِلنَّاسِ وَٱلۡحَجِّۗ ثلاثة أرباع الحزب ٣
وَلَيۡسَ ٱلۡبِرُّ بِأَن تَأۡتُواْ ٱلۡبُيُوتَ مِن ظُهُورِهَا وَلَٰكِنَّ ٱلۡبِرَّ
مَنِ ٱتَّقَىٰۗ وَأۡتُواْ ٱلۡبُيُوتَ مِنۡ أَبۡوَٰبِهَاۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ
لَعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ ١٨٩ وَقَٰتِلُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ ٱلَّذِينَ
يُقَٰتِلُونَكُمۡ وَلَا تَعۡتَدُوٓاْۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلۡمُعۡتَدِينَ ١٩٠



(187) Jalqaba Islaamaa keessatti namni tokko ogga halkan soomaa keessa rafee ergasii fajrii dura dammaqe nyaachuun yookiin haadha manaa isaatti dhihaachuun hin eeyyamamu ture. Rabbiin kana ni shaare. Rabbiin yaa mu'uminootaa! halkan soomaa keessa niitii keessaniin wal qunnamuu isiniif eeyyame; isheen isiniif sitriifi tiksituudha. Isinis isheedhaaf akkasuma. Gariin keessan garii irraa hin duroomu. Akka isin waan dhorgamtan kana hojjachuun of gantanu Rabbiin beekee isin mararfatee tawbaa keessan qeebale. Amma isaan qunnamaatii ilmaan irraa waan Rabbiin isiniif arjoome barbaaddadhaa. Halkan hunda keessa hanga fajriin bahuun ifti fajriitiifi dukkanni halkanii adda bahuudhaan mirkanaa'utti ogga feetan nyaadhaa. Ergasii waan sooma fursiisu irraa of qabuudhaan ogga fajriin bahee eegalee hanga biiftuun seentutti sooma guuttadhaa. Ogga i'itikaafa masjida keessa teessan dubartiidhaan wal hin qunnaminaa; kun isa balleessa waan ta'eef. Ahkaamni as keessatti dubbatamte kun daangaa Rabbii kan jidduu halaalaatiifi haraamaati; kanaafuu isheetti hin dhihaatinaa. Namni daangaa Rabbitti dhihaate keessa bu'uutti dhihaata. Fakkiidhuma addeessa ifa galaa ta'e kanaa Rabbiin keeyyattoota isaa namootaaf akka isaan waan ajajaman hojjachuufi waan dhorgaman dhiisuudhaan Isa sodaataniif ibsa.

(188) Gariin keessan qabeenya garii kallattii sirrii hin taane kan akka hannaa, saamichaafi gowwoomsaatiin hin fudhatin. Yakkaan qabeenya namaa irraa fudhachuudhaaf odoma haraama ta'uu beektanuu isheedhaan gara abbaa murtiitti wal hin falminaa. Yakka tokko odoo haraama ta'uu isaa beekanuu hojjachuun badiifi adabbiin isaa akkaan cimaadha.

(189) Yaa ergamichaa! Akkaataa uumaa baatiitiifi jijjiirama ishee irraa si gaafatu. Iccitii isaa ogga isaanitti himtu 'isheen namootaaf waqtiileedha; yeroo ibaadaa kan akka ji'a hajjii, ji'a soomaafi zakaa baasuudhaaf waggaa guutuu isaanii isheedhaan adda baafatu. Waqtiilee isaanii kan waliin jireenyaa kan akka gumaafi hidaa murteessuuf ittiin fayyadamu. Akka isin yeroo wallaalumaa seetan khayriin ihraama hajjii yookiin umraa keessatti manichatti dugdaan dhufuu miti. Garuu khayriin dhugaa kan nama gubbaafi keessaan Rabbiin sodaateeti. Isin gara manichaa hulaa fuulduraatiin dhufuutu isiniif salphata. Sababni isaas Rabbiin waan isa keessa rakkoon jiru isin hin giddisiisu. Jidduu keessaniifi jidduu adabbii Rabbii hojii gaarii isin tiksu godhadhaa. Kanaan waan kajeeltan argattanii waan sodaattan irraa bilisa ta'uun keessan ni kajeelama.

(190) Kaafiroota warra amantii Rabbii irraa isin deebisuuf jecha isiniin lolanuun amantii Rabbii ol kaasuuf jecha lolaa. Daa'ima, dubartii yookiin jaarsa ajjeesuudhaan yookiin reefka ciruufi kkf'n daangaa Rabbii hin tarinaa. Rabbiin namoota waan inni karaa godheefi murteesse keessatti daangaa taranu hin jaalatu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- I'itikaafni karaa godhamuu; innis ibaadaaf jecha masjida qabatanii taa'uudha. Kanaafuu wanti kaayyoo i'itikaafaa faallessu hunduu dhorgama. Dubartootaan wal qunnamuun kana keessaa isa tokko.
- Qabeenya namootaa haraamaan nyaachuun dhorgaadha. wantoonni kara sanatti geessan hunduu dhorgaadha. Sana irraa tokko malaammaltummaadha.
- Daangaa taruun haraama ta'uu; sababni isaas amantiin kun haqaafi tola ooluu irratti hundaa'e waan ta'eef.

وَٱقۡتُلُوهُمۡ حَيۡثُ ثَقِفۡتُمُوهُمۡ وَأَخۡرِجُوهُم مِّنۡ حَيۡثُ أَخۡرَجُوكُمۡۚ وَٱلۡفِتۡنَةُ
أَشَدُّ مِنَ ٱلۡقَتۡلِۚ وَلَا تُقَٰتِلُوهُمۡ عِندَ ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِ حَتَّىٰ يُقَٰتِلُوكُمۡ
فِيهِۖ فَإِن قَٰتَلُوكُمۡ فَٱقۡتُلُوهُمۡۗ كَذَٰلِكَ جَزَآءُ ٱلۡكَٰفِرِينَ ١٩١ فَإِنِ ٱنتَهَوۡاْ
فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ١٩٢ وَقَٰتِلُوهُمۡ حَتَّىٰ لَا تَكُونَ فِتۡنَةٞ وَيَكُونَ
ٱلدِّينُ لِلَّهِۖ فَإِنِ ٱنتَهَوۡاْ فَلَا عُدۡوَٰنَ إِلَّا عَلَى ٱلظَّٰلِمِينَ ١٩٣ ٱلشَّهۡرُ ٱلۡحَرَامُ
بِٱلشَّهۡرِ ٱلۡحَرَامِ وَٱلۡحُرُمَٰتُ قِصَاصٞۚ فَمَنِ ٱعۡتَدَىٰ عَلَيۡكُمۡ فَٱعۡتَدُواْ
عَلَيۡهِ بِمِثۡلِ مَا ٱعۡتَدَىٰ عَلَيۡكُمۡۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ مَعَ
ٱلۡمُتَّقِينَ ١٩٤ وَأَنفِقُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَلَا تُلۡقُواْ بِأَيۡدِيكُمۡ إِلَى ٱلتَّهۡلُكَةِ
وَأَحۡسِنُوٓاْۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ١٩٥ وَأَتِمُّواْ ٱلۡحَجَّ وَٱلۡعُمۡرَةَ لِلَّهِۚ
فَإِنۡ أُحۡصِرۡتُمۡ فَمَا ٱسۡتَيۡسَرَ مِنَ ٱلۡهَدۡيِۖ وَلَا تَحۡلِقُواْ رُءُوسَكُمۡ حَتَّىٰ يَبۡلُغَ
ٱلۡهَدۡيُ مَحِلَّهُۥۚ فَمَن كَانَ مِنكُم مَّرِيضًا أَوۡ بِهِۦٓ أَذٗى مِّن رَّأۡسِهِۦ فَفِدۡيَةٞ
مِّن صِيَامٍ أَوۡ صَدَقَةٍ أَوۡ نُسُكٖۚ فَإِذَآ أَمِنتُمۡ فَمَن تَمَتَّعَ بِٱلۡعُمۡرَةِ إِلَى ٱلۡحَجِّ
فَمَا ٱسۡتَيۡسَرَ مِنَ ٱلۡهَدۡيِۚ فَمَن لَّمۡ يَجِدۡ فَصِيَامُ ثَلَٰثَةِ أَيَّامٖ فِي ٱلۡحَجِّ
وَسَبۡعَةٍ إِذَا رَجَعۡتُمۡۗ تِلۡكَ عَشَرَةٞ كَامِلَةٞۗ ذَٰلِكَ لِمَن لَّمۡ يَكُنۡ أَهۡلُهُۥ حَاضِرِي
ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ١٩٦



(191) Bakkuma isaan qunnamtanitti isaan ajjeesaa; bakka isaan isin baasan, Makkaah irraas isaan baasaa. Rakkoon mu'umina amantii isaa irraa gara kufriitti deebisuudhaan argamu ajjeechaa irra guddaadha. Masjida Haramaa biratti kabajaa isaatiif jecha hanga isaan isiniin lolanutti isaaniin hin lolinaa. Yoo isaan isiniin loluu eegalan isinis isaaniin lolaa. Mindaan akka kanaa, innis nama masjida haramaa biratti namaan loleen loluun, mindaa kaafirootaati.

(192) Yoo isiniin loluufi kufrii isaanii irraa dhorgaman isaaniin loluu dhiisaa. Rabbiin nama tawbateef araaramaadha; dilii duraatiin isa hin qabu. Isaanis ni mararfata adabbii isaanitti hin ariifachiisu.

(193) Kaafirootaan hanga namoota karaa Rabbii irraa dhorguufi kufriin dhibamu, amantiin Rabbii amantii ol aanaa ta'utti lolaa. Yoo isaan kufriifi namoota amantii irraa dhorguu dhiisan lola isaanii dhiisaa. Sababni isaas diinummaan nama kufriifi amantii irraa dhorguudhaan of miidhe irratti malee hin jiru.

(194) Jiini kabajamaan kan Rabbiin waggaa torbaffaa irratti Makkaan seenuufi umraa gochuu isiniif mijeesse bakka bu'aa ji'a kabajamaa isa mushrikoonni waggaa jahaffaa keessatti isin dhorganiiti. Yeroofi bakki haramaa (kabajamoo ta'an) kun isa keessa warra daangaa dabreef gumaan ni jira. Nama ishee keessatti daangaa isinitti tare fakkii isaatiin deebisaafii. Garuu sanarra hin darbinaa. Rabbiin warra daangaa isaa darbanu hin jaalatu. Waan Rabbiin isiniif eeyyame irra taruu keessatti Isa sodaadhaa. Rabbiin haqa qunnamsiisuufi gargaarsaan warra Isa sodaatan waliin ta'uu beekaa.

(195) Qabeenya keessan karaa khayrii kan akka jihaadaafi kkf keessatti baasaa. Jihaadaafi karaa isaa keessatti qabeenya baasuu dhiisuudhaan, yookiin waan lubbuu keessan miidhuudhaaf sababa ta'u keessa seenuudhaan lubbuu keessan halaakatti hin darbatinaa. Ibaadaa, waliin dalaguufi amala keessan gaaromsaa. Rabbiin warra dhimma isaanii hunda keessatti gaaromsan ni jaalata; mindaas isaaniif ni guddisa; karaa qajeelumaas isaan qunnamsiisa.

(196) Hajjiifi umraa fuula Rabbii barbaacha guutuu godhaatii raawwadhaa. Yoo dhukkubaan yookiin diinaan isaan guutuu irraa dhorgamtan akka hiikkattanuuf wareegama irraa waan isiniif laafe kan akka gaalaa, loonii yookiin busaa'ee qaluutu isin irra jira. Mataa keessan hanga wareegamni bakka itti qalamu gahutti hin haaddatinaa yookiin hin gabaabfatinaa. Yoo Harama irraa dhorgameef bakkuma dhorgametti haa qalu. Yoo hin dhorgaminiif Harama keessatti guyyaa qalmaa yookiin booda isaa ayyaam attashriiq keessatti haa qalu. Namni isin irraa dhukkubsataa yookiin mataa isaarra rakkoon akka injiraanii jiraatee mataa isaa sababa kana haaddate rakkoon isarra hin jiru. Sana irraa guyyaa sadii soomuudhaan, hiyyeessa haramaa irraa nama sadii nyaachisuu yookiin re'ee hiyyeeyyii Haramaatiif qoodamtu qaluudhaan fidyaa baasuutu isarra jira. Yeroo sodaan isin irra dhibamee namni ji'a hajjii keessa umraa hojjachuudhaan mutamatti'a ta'ee umraa xumure hanga hajjii harramatutti waan ihraama keessa dhorgamutti fayyadame busaa'ee irraa waan isaaf laafe yookiin gaalaafi sa'a irraa tokko nama torbaan itti hirmaachuun haa qalu. Yoo wareegama kana hin danda'in bakka isaa guyyaa hajjiin godhamu irraa sadii, ogga gara maatii isaa deebi'e immoo torba akka hundi isaa walitti kudhan ta'uuf jecha soomuutu isarra jira. Wareegamni dirqama ta'uu wajjin yookiin nama hin dandeenyeef soomni dirqama ta'uu wajjin tamattu'a gochuun kun jiraattota Haraamaatiin ala kan jiranuufi. Isaan dhimmi tamattu'a isaan barbaachisuuf hin jiru waan ta'eef. Xawaafumti qofti tamattu'a irraa isaaniif gaha. Waan Rabbiin karaa godhe hordofuufi daangaa isaa kabajuudhaan Isa sodaadhaa. Nama ajaja Isaa faallesseef Rabbiin adabbiin Isaa jabaa ta'uu beekaa.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Kaayyoon jihaadaa murtii kan Rabbii taasisuufi waan dhugaa dhaga'uufi itti seenuu irraa nama dhorgu dhabamsiisuudha.
- Jihaada dhiisuufi isarraa taa'uun sababa ummanni ittiin halaakamtuudha. Sababni isaas dadhabinaafi diinni isaan weeraruutti dhaqqabsiisa waan ta'eef.
- Namni hajjiifi umraatti seene isaan guutuun dirqama ta'a. Namni harama irraa dhorgame immoo bakka dhorgametti wareegama qaluudhaan hiikkachuun ni eeyyamama.

ٱلْحَجُّ أَشْهُرٌ مَّعْلُومَٰتٌ ۚ فَمَن فَرَضَ فِيهِنَّ ٱلْحَجَّ فَلَا
رَفَثَ وَلَا فُسُوقَ وَلَا جِدَالَ فِى ٱلْحَجِّ ۗ وَمَا تَفْعَلُوا۟ مِنْ
خَيْرٍ يَعْلَمْهُ ٱللَّهُ ۗ وَتَزَوَّدُوا۟ فَإِنَّ خَيْرَ ٱلزَّادِ ٱلتَّقْوَىٰ ۚ
وَٱتَّقُونِ يَٰٓأُو۟لِى ٱلْأَلْبَٰبِ ١٩٧ لَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ
أَن تَبْتَغُوا۟ فَضْلًا مِّن رَّبِّكُمْ ۚ فَإِذَآ أَفَضْتُم مِّنْ
عَرَفَٰتٍ فَٱذْكُرُوا۟ ٱللَّهَ عِندَ ٱلْمَشْعَرِ ٱلْحَرَامِ ۖ
وَٱذْكُرُوهُ كَمَا هَدَىٰكُمْ وَإِن كُنتُم مِّن قَبْلِهِۦ
لَمِنَ ٱلضَّآلِّينَ ١٩٨ ثُمَّ أَفِيضُوا۟ مِنْ حَيْثُ أَفَاضَ
ٱلنَّاسُ وَٱسْتَغْفِرُوا۟ ٱللَّهَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ١٩٩
فَإِذَا قَضَيْتُم مَّنَٰسِكَكُمْ فَٱذْكُرُوا۟ ٱللَّهَ كَذِكْرِكُمْ
ءَابَآءَكُمْ أَوْ أَشَدَّ ذِكْرًا ۗ فَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَقُولُ
رَبَّنَآ ءَاتِنَا فِى ٱلدُّنْيَا وَمَا لَهُۥ فِى ٱلْءَاخِرَةِ مِنْ خَلَٰقٍ
٢٠٠ وَمِنْهُم مَّن يَقُولُ رَبَّنَآ ءَاتِنَا فِى ٱلدُّنْيَا حَسَنَةً
وَفِى ٱلْءَاخِرَةِ حَسَنَةً وَقِنَا عَذَابَ ٱلنَّارِ ٢٠١ أُو۟لَٰٓئِكَ
لَهُمْ نَصِيبٌ مِّمَّا كَسَبُوا۟ ۚ وَٱللَّهُ سَرِيعُ ٱلْحِسَابِ ٢٠٢



(197) Waqtiin hajjii ji'oota bebbeekamtuudha. Ji'a Shawwaaliin eegaltee Zulhijjaa kudhan irratti xumuramti. Namni ji'a hajjii kana keessa hajjii ofirratti dirqama godhee harramate wal qunnamtiifi wanti gara isaatti harkisu haraama isatti ta'a. Namicha irratti yakka hojjachuudhaan ajaja Rabbii irraa bahuun dilii guddaa ta'a. Yerochiifi bakkichi kabajamaa waan ta'eef. Falmiin gara dallansuufi mormiitti dhaqqabsiisus haraama ta'a. Toltuu irraa waan isin hojjattan Rabbiin ni beeka; isarratti isin mindeessa. Nyaataafi dhugaatii irraa waan haajomtan fudhachuudhaan hajjii raawwachuu irratti gargaarsifadhaa. Caalaan waan isin dhimma keessan hunda keessatti ittiin gargaarsifattanuu sodaa Rabbii ta'uu beekaa. Yaa warra sammuu sirrii qabdan ajaja kiyya guutuufi dhorgaa kiyya dhiisuudhaan ana sodaadhaa.

(198) Yeroo hajjii keessa daldalaafi kkf'niin soorata halaala barbaaddachuun badiin isin irra hin jiru. Yeroo booda guyyaa saglaffaatti Arafaa dhaabbattanii deebitan, halkan kurnaffaa gara Muzdalifaatti yaatan Mash'ar Alharaamiin biratti tasbiiha, tahliilaafi du'aa'iidhaan Rabbiin faarsaa. Waan Rabbiin gara mallattoo amantii isaafi hojii hajjii raawwachuutti isin qajeelcheef isa faarsaa. Sanaan dura warra sharii'aa isaa dagate irraa turtan.

(199) Sana booda akka namoonni Ibraahiimitti hidhatan Arafaa irraa yaa'an isinis Arafaa irraa yaa'aa. Akka wallaaltota Arafaa hin dhaabbannee hin hojjatinaa. Waan inni karaa godhe raawwachuu keessatti waan hanqiftaniif Rabbiin araarama kadhadhaa. Rabbiin gabroota isaa irraa nama tawbateef araaramaadha; isaan mararfataadhas.

(200) Yeroo hojii hajjii raawwattan akkuma abbaa keessaniin dhaaddatanuufi isaan faarsitanitti Rabbiin faarsaa; isa faarsuu baay'isaa; yookiin kan abbaa keessanii irra baay'isaa. Sababni isaas qananiin isin ittiin qananiitan hunduu isa biraayyi. Namoonni wal dhabu: isaan irraa kaafira mushrika jiruu addunyaa kanatti malee hin amannetu jira. Rabbii isaas qananiifi faaya ishee kan akka fayyaa, qabeenyaafi ilmaanii malee hin kadhatu. Isaaniif aakhiraatti waan Rabbiin gabroota Isaa mu'uminaatiif qopheesse irraa qoonni wahii hin jiru. Kunis waan isaan addunyaa qofa kajeelanii aakhiraa irraa gara galaniifi.

(201) Gariin namootaa immoo Rabbitti amana; guyyaa aakhiraattis ni amana. Rabbii isaa ishee keessatti qananii addunyaafi hojii gaarii kadhata. Akkasumas jannataan milkaa'uufi adabbii irraa bilisa ta'uu kadhata.

(202) Warri toltuu addunyaafi aakhiraa kadhatan kun waan addunyaa keessatti hojii gaarii hojjatataniif jecha isaaniif mindaa guddaa irraa carraatu jira. Rabbiin hojiidhaaf abbaa qormaata ariifataati.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Mu'uminni imala addunyaafi imala aakhiraatiif galaa godhachuu qaba. Kanaafuu Rabbiin caalaan galaa sodaa Rabbii ta'uu dubbate.
- Yeroo hojii hajjii raawwatan zikrii Rabbii baay'isuun barbaachisaa ta'uu,
- Kaayyoon namootaa wal dhabuu, isaan irraa kan yaada isa addunyaa godhatetu jira; Rabbii isaas ishee malee hin kadhatu. Akkasumas namoota irraa kan toltuu addunyaafi aakhiraa Rabbiin kadhatantu jiru. Isa kanatu haqa qunnamsiifame.

الحزب ٤

۞ وَٱذۡكُرُواْ ٱللَّهَ فِيٓ أَيَّامٖ مَّعۡدُودَٰتٖۚ فَمَن تَعَجَّلَ فِي
يَوۡمَيۡنِ فَلَآ إِثۡمَ عَلَيۡهِ وَمَن تَأَخَّرَ فَلَآ إِثۡمَ عَلَيۡهِۖ لِمَنِ
ٱتَّقَىٰۗ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّكُمۡ إِلَيۡهِ تُحۡشَرُونَ
٢٠٣ وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يُعۡجِبُكَ قَوۡلُهُۥ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا
وَيُشۡهِدُ ٱللَّهَ عَلَىٰ مَا فِي قَلۡبِهِۦ وَهُوَ أَلَدُّ ٱلۡخِصَامِ ٢٠٤
وَإِذَا تَوَلَّىٰ سَعَىٰ فِي ٱلۡأَرۡضِ لِيُفۡسِدَ فِيهَا وَيُهۡلِكَ ٱلۡحَرۡثَ
وَٱلنَّسۡلَۚ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ ٱلۡفَسَادَ ٢٠٥ وَإِذَا قِيلَ لَهُ ٱتَّقِ ٱللَّهَ
أَخَذَتۡهُ ٱلۡعِزَّةُ بِٱلۡإِثۡمِۚ فَحَسۡبُهُۥ جَهَنَّمُۖ وَلَبِئۡسَ
ٱلۡمِهَادُ ٢٠٦ وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَشۡرِي نَفۡسَهُ ٱبۡتِغَآءَ
مَرۡضَاتِ ٱللَّهِۚ وَٱللَّهُ رَءُوفُۢ بِٱلۡعِبَادِ ٢٠٧ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ
ءَامَنُواْ ٱدۡخُلُواْ فِي ٱلسِّلۡمِ كَآفَّةٗ وَلَا تَتَّبِعُواْ خُطُوَٰتِ
ٱلشَّيۡطَٰنِۚ إِنَّهُۥ لَكُمۡ عَدُوّٞ مُّبِينٞ ٢٠٨ فَإِن زَلَلۡتُم مِّنۢ بَعۡدِ
مَا جَآءَتۡكُمُ ٱلۡبَيِّنَٰتُ فَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ
٢٠٩ هَلۡ يَنظُرُونَ إِلَّآ أَن يَأۡتِيَهُمُ ٱللَّهُ فِي ظُلَلٖ مِّنَ ٱلۡغَمَامِ
وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ وَقُضِيَ ٱلۡأَمۡرُۚ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرۡجَعُ ٱلۡأُمُورُ ٢١٠



(203) Guyyoota muraasa Zulhijjaa kudha tokko, kudha lammaffaafi kudha sadaffaa ta'e keessa takbiiraafi tahliilaan Rabbiin zakkaraa. Namni ariifatee minaa irraa guyyaa kudha lammaffaatti erga jamraa darbatee bahe ni eeyyamamaaf; diliin isarra hin jiru. Rabbitu isarraa laaffise waan ta'eefi. Namni hanga kudha sadaffaatti turee darbates isaaf eeyyamama. Rakkoon isarra hin jiru. Inni guutuu hojjateera. Gocha Nabiyyiis (saw) hordofeera. Kun hunduu nama hajjii keessatti Rabbiin sodaatee akka inni isa ajajetti raawwateefi. Waan Rabbiin isin ajaje hojjachuufi waan inni dhorge dhiisuun Isa sodaadhaa. Akka gara Isaa qofa deebifamtanii hojii keessan irratti isin mindeessu mirkaneeffadhaa.

(204) Yaa Nabiyyichaa! Namoota irraa munaafiqa kan dubbiin isaa addunyaa kana irratti si ajaa'ibutu jira. Kan inni haala gaariin dubbatu argitee nama dhugaafi toltuu yaadu seeta. Garuu kaayyoon isaa immoo lubbuu isaatiifi qabeenya isaa tiksuudha. Odoma kijibaa ta'ee jiruu iimaanaafi khayriitu qalbii kiyya keessa jira jedhee Rabbiin ragaa godhata. Inni falmii keessatti cimaafi Muslimootaaf diina.

(205) Yeroo si biraa deebi'ee siin adda bahe dachii keessa yakkaan balleessuuf, qonnaa dhabamsiisuufi beelladoota ajjeesuuf jecha qabsaa'a. Rabbiin dachii keessatti badii raawwachuu hin jaalatu; abbootii ishees hin jaalatu.

(206) Yeroo nama badii raawwatu kanaan bifa gorsaatiin daangaa Rabbii kabajuufi dhorgaa isaa irraa fagaachuudhaan Rabbiin sodaadhu jedhame boonatu gara dhugaatti deebi'uu isa dhorgiti; badii keessa tura. Mindaan isaa kan isaaf gahu jahannama seenuudha. Isheen warra ishee seenaniif bakka jireenyaa akkaan fokkatteedha.

(207) Namoota irraa mu'umina lubbuu isaa gurguree ajaja Rabbii, karaa isaa keessatti qabsaa'uufi jaalala isaa barbaaduu keessatti baasutu jira. Rabbiin gabroota Isaatiif abbaa rahmata bal'aati. Isaan akkaan mararfataadhas.

(208) Yaa warri Rabbitti amantanii ergamaa isaa hordoftan! Sharii'aa Islaamaa hunda keessayyuu seenaa. Isarraa homaayyuu hin dhiisinaa. Akka abbootiin kitaabaa kitaaba gariitti amananii gariitti kafaruun godhanu hin godhinaa. Karaa shayxaanaa hin hordofinaa. Inni diina diinummaan isaa ifa galaa waan ta'eef.

(209) Yoo erga ragooleen ifaan shakkii hin qabne isinitti dhufee isin irraa mucucniifi jallinni argame Rabbiin dandeettii isaa keessatti injifataa, wantoota gara gaggalchuufi sharii'aa Isaa keessatti ogeessa ta'uu beekaa. Isa sodaadhaa; Isa guddisaa.

(210) Warri karaa shayxaanaa hordofanuufi haqa irraa jallatan Rabbiin Guyyaa Qiyaamaa dhufiitii isaan malu gaaddisa duumessa irraa ta'e keessaan jidduu isaaniitti murteessuudhaaf isaanitti dhufuu malee maal eegaaru? Maleykonnis kallattii hundaan isaanitti marsitee isaanitti dhufti. Ogga kana murtiin Rabbii jidduu isaaniitti murteeffama; ni raawwatamas. Dhimmi uumamootaa hundi isheetuu gara Rabbii deebiti.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Sodaan Rabbii haqiiqaan ishee hojiin gaariin baay'achuu qofaan hin argamtu; kan argamtu qajeelfama sharii'aa hordofuufi ishee qabachuudhaani.
- Namoota irratti bocaafi dubbii isaaniitiin qofa murteessuun hin ta'u. Kan ta'u maalummaa hojii isaanii kan waan qomti isaanii dhoksite mul'iftuuni.
- Dachii keessatti badii raawwachuun halluu hundaanuu amala warra boonanuuti; kan isaan irraa adda hin baaneedha.
- Rabbiin ol ta'e immoo badiifi warra badii hin jaalatu
- Namni tokko hanga amantii kana hundaaf gubbaafi keessaan bitamaa ta'utti dhugaan Rabbiif ajajamaa (Muslimaa dhugaa) hin ta'u.

سَلۡ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ كَمۡ ءَاتَيۡنَٰهُم مِّنۡ ءَايَةِۭ بَيِّنَةٖۗ وَمَن يُبَدِّلۡ نِعۡمَةَ
ٱللَّهِ مِنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَتۡهُ فَإِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ٢١١ زُيِّنَ
لِلَّذِينَ كَفَرُواْ ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَا وَيَسۡخَرُونَ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْۘ وَٱلَّذِينَ
ٱتَّقَوۡاْ فَوۡقَهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۗ وَٱللَّهُ يَرۡزُقُ مَن يَشَآءُ بِغَيۡرِ حِسَابٖ
٢١٢ كَانَ ٱلنَّاسُ أُمَّةٗ وَٰحِدَةٗ فَبَعَثَ ٱللَّهُ ٱلنَّبِيِّـۧنَ مُبَشِّرِينَ
وَمُنذِرِينَ وَأَنزَلَ مَعَهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ بِٱلۡحَقِّ لِيَحۡكُمَ بَيۡنَ ٱلنَّاسِ
فِيمَا ٱخۡتَلَفُواْ فِيهِۚ وَمَا ٱخۡتَلَفَ فِيهِ إِلَّا ٱلَّذِينَ أُوتُوهُ مِنۢ بَعۡدِ
مَا جَآءَتۡهُمُ ٱلۡبَيِّنَٰتُ بَغۡيَۢا بَيۡنَهُمۡۖ فَهَدَى ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ
لِمَا ٱخۡتَلَفُواْ فِيهِ مِنَ ٱلۡحَقِّ بِإِذۡنِهِۦۗ وَٱللَّهُ يَهۡدِي مَن يَشَآءُ
إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٍ ٢١٣ أَمۡ حَسِبۡتُمۡ أَن تَدۡخُلُواْ ٱلۡجَنَّةَ وَلَمَّا
يَأۡتِكُم مَّثَلُ ٱلَّذِينَ خَلَوۡاْ مِن قَبۡلِكُمۖ مَّسَّتۡهُمُ ٱلۡبَأۡسَآءُ وَٱلضَّرَّآءُ
وَزُلۡزِلُواْ حَتَّىٰ يَقُولَ ٱلرَّسُولُ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَعَهُۥ مَتَىٰ نَصۡرُ
ٱللَّهِۗ أَلَآ إِنَّ نَصۡرَ ٱللَّهِ قَرِيبٞ ٢١٤ يَسۡـَٔلُونَكَ مَاذَا يُنفِقُونَۖ قُلۡ
مَآ أَنفَقۡتُم مِّنۡ خَيۡرٖ فَلِلۡوَٰلِدَيۡنِ وَٱلۡأَقۡرَبِينَ وَٱلۡيَتَٰمَىٰ وَٱلۡمَسَٰكِينِ
وَٱبۡنِ ٱلسَّبِيلِۗ وَمَا تَفۡعَلُواْ مِنۡ خَيۡرٖ فَإِنَّ ٱللَّهَ بِهِۦ عَلِيمٞ ٢١٥



(211) Yaa Nabiyyichaa! Banii Israa'iil gaaffii dheekkamsaaf ta'e 'Rabbiin meeqaaf meeqa mallattoolee iftuu ergamoonni dhugaa ta'uu akeeku isiniif ibsinaan ishee kijibsiiftanii irraa dugda galtan?' jedhii gaafadhu. Namni ni'imaa Rabbii erga baree isheen mul'attee, kufriifi kijibsiisuuf jecha jijjiire Rabbiin kaafiroota kijibsiisoodhaaf abbaa adabbii cimaati.

(212) Warra Rabbitti kafaraniif jiruun addunyaa, qananiin dhumtuun ishee keessa jiruufi gammachuun dhumtu miidhagfameera. Warra Rabbiifi guyyaa aakhiraatti amananitti qishinu. Warri ajaja Rabbii guutuufi dhorgaa Isaa dhiisuudhaan isa sodaatan Guyyaa Qiyaamaa gubbaa kaafiroota kanaa ta'u. Innis ogga Rabbiin jannata turaa keessa isaan qubsiisuudha. Rabbiin uumama isaa abbaa fedheef lakkoofsaafi herregaan malee kenna.

(213) Namoonni ummata tokko, qajeeluma, amantii abbaa isaanii Aadam irratti walii galan turan. Kun hanga shayxaanni jallisutti ture. Oggas mu'uminaafi kaafira ta'anii wal dhaban. Sababa kanaaf Rabbiin ergamoota warra iimaanaafi hojii gaarii rahmata isaa irraa waan Rabbiin isaaniif wareegeen gammichiisoo, warra kufrii immoo adabbii isaa cimaa kan Rabbiin ittiin isaan dinniineen akeekkachiisaa godhee erge. Ergamoota isaa waliin kitaabota haqa shakkii hin qabne of keessaa qabu akka isaan waan namoonni irratti wal dhaban jidduu isaaniitti murteessanuuf buuse. Tawraatiin keessatti yahuudota irraa warra beekumsa ishee kennamantu erga ragaan Rabbii ifaan kan waan inni Rabbiin biraa ta'eef isa keessatti wal dhabuun hin ta'u jedhu isaanitti dhufee booda miidhaa isaanii irraa kan ka'e wal dhaban. Rabbiin eeyyama isaatiin Mu'uminoota immoo qajeeluma jallina irraa adda baafachuu barsiise. Rabbiin abbaa fedhe gara karaa qajeelaa jallinni isa keessa hin jirree qajeelcha. Innis karaa iimaanaati.

(214) Yaa mu'uminootaa! Sila isin odoo mokkoroon kan akka warra isiniin duraa tuqe isin tuqin jannata seenuu yaadduu? Rakkinni, hiyyummaafi dhukkubni isaa qabate. Hanga mokkoroon baay'atee nasrii Rabbii ariifachiifatan tokko sodaan isaan urgufte. Ergamichiifi mu'uminoonni isa waliin jiran 'tumsi Rabbii yoomi ree?' jedhan. Dhaga'aa tumsi Rabbii mu'uminoota warra isarratti hirkatanutti dhihoodha.

(215) Yaa Nabiyyichaa! Sahaabonni kee 'qabeenya isaanii adda addaa irraa maal akka kennataniifi eessa kaa'uu akka qaban' si gaafatu. Deebii isaanii keessatti 'qabeenya halaala gaarii irraa waan kennitan haadhaa abbaadhaaf, fira keessan dhihoodhaaf hanga dhimmaatiin, yatiimota hiyyeeyyii, dhabeeyyii warra qabeenya hin qabneefi musaafira isa imalli isaa maatiifi biyya irraa isa kuteef kennaa' jedhi. Yaa mu'uminootaa khayrii irraa xiqqoollee haa ta'uu baay'ee, waan isin hojjattan hundaa Rabbiin isa ni beeka. Homaawuu isa hin dhokatu. Isarratti isin mindeessuuf jira.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Tola Rabbii irratti isa galateeffachuu dhiisuufi ajaja Rabbii keessatti isa oolchuu dhiisuun ni'imattii dhabamsiisuufi balaatti jijjiiruudhaaf sababa ta'a.
- Bu'uurri ilma namaa tawhiidaafi iimaana irratti uumame. Ibliisaafi gargaartota isaatu uumama kana irraa gara shirkiitti isa jijjiiran.
- Xinneenyi guddaan gara humna dhabuutti nama geessu ummanni kitaabaafi sharii'aa ishee irratti wal dhabanii gariin garii kafarsiisuufi gariin garii abaaruudha.
- Gara haqa isa namni irratti wal dhabuutti qajeeluufi isa sirrii ta'ee beekuun harka Rabbiiti. Isatti amanuufi isa jala butamuudhaan Rabbirraa barbaadama.
- Waliyyoota isaa mokkoruun aadaa Rabbiiti; hanga iimaana qalbii isaanii keessa jiruufi tawakkula isaan qabanuutiin isaan mokkora.
- Wanti guddaan yeroo balaa wahii argamu irratti obsuuf nama gargaaru warra gaggaariitti hidhachuudha.

كُتِبَ عَلَيْكُمُ الْقِتَالُ وَهُوَ كُرْهٌ لَّكُمْ ۖ وَعَسَىٰ أَن تَكْرَهُوا
شَيْئًا وَهُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ ۖ وَعَسَىٰ أَن تُحِبُّوا شَيْئًا وَهُوَ شَرٌّ
لَّكُمْ ۗ وَاللَّهُ يَعْلَمُ وَأَنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ٢١٦ يَسْأَلُونَكَ عَنِ الشَّهْرِ
الْحَرَامِ قِتَالٍ فِيهِ ۖ قُلْ قِتَالٌ فِيهِ كَبِيرٌ ۖ وَصَدٌّ عَن سَبِيلِ
اللَّهِ وَكُفْرٌ بِهِ وَالْمَسْجِدِ الْحَرَامِ وَإِخْرَاجُ أَهْلِهِ مِنْهُ
أَكْبَرُ عِندَ اللَّهِ ۚ وَالْفِتْنَةُ أَكْبَرُ مِنَ الْقَتْلِ ۗ وَلَا يَزَالُونَ
يُقَاتِلُونَكُمْ حَتَّىٰ يَرُدُّوكُمْ عَن دِينِكُمْ إِنِ اسْتَطَاعُوا ۚ وَمَن
يَرْتَدِدْ مِنكُمْ عَن دِينِهِ فَيَمُتْ وَهُوَ كَافِرٌ فَأُولَٰئِكَ
حَبِطَتْ أَعْمَالُهُمْ فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ ۖ وَأُولَٰئِكَ أَصْحَابُ
النَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ٢١٧ إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَالَّذِينَ
هَاجَرُوا وَجَاهَدُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ أُولَٰئِكَ يَرْجُونَ رَحْمَتَ
اللَّهِ ۚ وَاللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ٢١٨ ۞ يَسْأَلُونَكَ عَنِ الْخَمْرِ وَالْمَيْسِرِ ۖ الحِزْبُ
قُلْ فِيهِمَا إِثْمٌ كَبِيرٌ وَمَنَافِعُ لِلنَّاسِ وَإِثْمُهُمَا أَكْبَرُ
مِن نَّفْعِهِمَا ۗ وَيَسْأَلُونَكَ مَاذَا يُنفِقُونَ قُلِ الْعَفْوَ ۗ كَذَٰلِكَ
يُبَيِّنُ اللَّهُ لَكُمُ الْآيَاتِ لَعَلَّكُمْ تَتَفَكَّرُونَ ٢١٩



216 Yaa mu'uminootaa! Karaa Rabbii keessatti loluun dirqama isin irratti godhame. Inni nafsii irratti uumama isheetiin waan lubbuufi qabeenya wareeguun jiruuf jibbamaadha. Isin waan isiniif filatamaafi bu'a qabeessa ta'e kan akka karaa Rabbii keessatti loluu jibbuun keessan beekamaadha. Jihaanni mindaan isaa guddachuu wajjin diina irratti tumsa argachuufi jecha Rabbii ol taasisuutu keessa jira. Isin waan tokko kan akka jihaada irraa taa'uu odoma inni hamtuu ta'ee jiruu jaalachuun keessan beekamaadha. Jihaada irraa taa'uu keessa xinneenyaafi diinni namarratti ol ta'uutu jira. Rabbiin wantoota khayriifi hamtuu beekumsa guutuu ta'e beeka. Isin sana hin beektanu. Ajaja isaa owwaadhaa; isa keessa toltuutu isiniif jira.

217 Yaa Nabiyyichaa! Namoonni iccitii ji'oota kabajamaa Zulqa'adaa, Zulhijjaa, Muharramiifi Rajab keessa loluun qabu irraa si gaafatu. Deebii isaanii keessatti 'ji'oota kana keessa loluun yakka guddaafi jibbamaadha. Akkasumas gochi mushrikoonni karaa Rabbii irraa nama dhorgan jibbamaadha. Mu'uminoota masjida haramaa irraa dhorguuniifi warra masjida haramaas irraa baasuutu ji'a kabajamaa keessa loluu irra guddaadha' jedhi. Yaa mu'uminootaa! Mushrikoonni yoo danda'aniif miidhaadhaan hanga amantii keessan sirrii irraa gara amantii isaanii dhara ta'eetti isin deebisanutti isiniin loluu hin dhiisanu. Namni isin keessaa amantii isaa irraa deebi'ee kufrii irratti du'e hojiin isaa gaariin badeera; deebiin isaanii aakhiraatti ibidda seenuufi yeroo hundaaf ishee keessatti hafuudha.

218 Warri Rabbiifi ergamaa isaatti amanan, warri gara Rabbiifi ergamaa isaa godaanuuf jecha biyya isaanii gadi dhiisan, kan jechi Rabbii ol haa ta'uuf lolan isaantu rahmata Rabbiitiifi araarama isaa kajeelaaru. Rabbiin dilii gabroota isaa araaramaadha; isaanis mararfataadha.

219 Yaa Nabiyyichaa! Sahaabonni kee khamrii irraa si gaafatu. Isheen waan sammuu haguugduufi ishee deemsiftu hunda. Hukmii ishee dhuguu, gurguruufi bituu irraa si gaafatu. Qumaara irraas si gaafatu. Qumaarri qabeenya bifa wal dorgommiitiin kan gareen lama waa qabsiisanii kan dorgome fudhatuudha. Deebii isaanii keessatti 'isaan lamaan keessa miidhaafi badii amantiifi addunyaa kan akka sammuun jijjiiramuu, qabeenya balleessuu, diinummaafi jibbaa keessa seenuu baay'eetu jira; akkasumas ishee keessa faayidaa xiqqoo kan akka qabeenya kassabachuutu jira. Miidhaa isaaniitiifi dilii isaan irraa argamutu faayidaa isaanii irra guddaadha. Waan miidhaan isaa bu'aa isaa irra caalu namni sammuu qabu irraa fagaata. Ibsa Rabbiin godhe kana keessa suutaan khamrii haraama godhaa deemuutu jira. Yaa Nabiyyichaa! Sahaabonni kee qabeenya isaanii irraa haala sunnaatiin hagam akka kennatan si gaafatu. Deebii isaanii keessatti 'qabeenya keessan kan dhimma keessan irraa hafe kennadhaa' jedhi. Kun jalqaba irratti ture. Ergasii Rabbiin qabeenya murtaa'e keessatti zakaa dirqama godhe. Bifa ibsa wal makatiinsi homaa keessa hin jirre kanaatiin akka isin gorfamtanuuf jecha Rabbiin ahkaama sharii'aa ifa isiniif galcha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Booda waan tokkoo wallaaluun akka namni waan isa fayyadu jibbee kan isa miidhu jaalatu gochuu ni danda'a. Namarra kan jiru qajeeluma Rabbiin kadhachuudha.
- Islaamni harama Makkaafi kan biroo kabajuufi isaan irratti daangaa taruu dhorguudhaan dhufe; daangaa taruu keessaa inni guddaan namoota karaa Rabbii irraa deebisuudha.
- Kaafiroonni bara kam keessayyuu hanga amantii isaanii irraa deebisanutti mu'uminootaan loluu hin dhiisanu; Rabbiin immoo tooftaa isaanii ni salphisa.
- Rabbii ol ta'etti amanuun, gara isaa godaanuufi karaa isaa keessatti qabsaa'uun sababa guddaa kan Muslimni ittiin rahmata Rabbii argatuudha.
- Sharii'aan waan miidhaan isaa bu'aa isaarra caalu hundaawuu haraama godhe; kun immoo bu'aa gabrootaa eeguufi.

فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِۗ وَيَسۡـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلۡيَتَٰمَىٰۖ قُلۡ إِصۡلَاحٞ لَّهُمۡ
خَيۡرٞۖ وَإِن تُخَالِطُوهُمۡ فَإِخۡوَٰنُكُمۡۚ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ ٱلۡمُفۡسِدَ مِنَ
ٱلۡمُصۡلِحِۚ وَلَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ لَأَعۡنَتَكُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٞ
٢٢٠ وَلَا تَنكِحُواْ ٱلۡمُشۡرِكَٰتِ حَتَّىٰ يُؤۡمِنَّۚ وَلَأَمَةٞ مُّؤۡمِنَةٌ
خَيۡرٞ مِّن مُّشۡرِكَةٖ وَلَوۡ أَعۡجَبَتۡكُمۡۗ وَلَا تُنكِحُواْ ٱلۡمُشۡرِكِينَ
حَتَّىٰ يُؤۡمِنُواْۚ وَلَعَبۡدٞ مُّؤۡمِنٌ خَيۡرٞ مِّن مُّشۡرِكٖ وَلَوۡ أَعۡجَبَكُمۡۗ
أُوْلَٰٓئِكَ يَدۡعُونَ إِلَى ٱلنَّارِۖ وَٱللَّهُ يَدۡعُوٓاْ إِلَى ٱلۡجَنَّةِ وَٱلۡمَغۡفِرَةِ
بِإِذۡنِهِۦۖ وَيُبَيِّنُ ءَايَٰتِهِۦ لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمۡ يَتَذَكَّرُونَ ٢٢١
وَيَسۡـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلۡمَحِيضِۖ قُلۡ هُوَ أَذٗى فَٱعۡتَزِلُواْ ٱلنِّسَآءَ فِي
ٱلۡمَحِيضِ وَلَا تَقۡرَبُوهُنَّ حَتَّىٰ يَطۡهُرۡنَۖ فَإِذَا تَطَهَّرۡنَ فَأۡتُوهُنَّ
مِنۡ حَيۡثُ أَمَرَكُمُ ٱللَّهُۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلتَّوَّٰبِينَ وَيُحِبُّ ٱلۡمُتَطَهِّرِينَ
٢٢٢ نِسَآؤُكُمۡ حَرۡثٞ لَّكُمۡ فَأۡتُواْ حَرۡثَكُمۡ أَنَّىٰ شِئۡتُمۡۖ وَقَدِّمُواْ
لِأَنفُسِكُمۡۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّكُم مُّلَٰقُوهُۗ وَبَشِّرِ
ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٢٢٣ وَلَا تَجۡعَلُواْ ٱللَّهَ عُرۡضَةٗ لِّأَيۡمَٰنِكُمۡ أَن تَبَرُّواْ
وَتَتَّقُواْ وَتُصۡلِحُواْ بَيۡنَ ٱلنَّاسِۚ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٞ ٢٢٤



(220) Wanti Rabbiin kana karaa godheef akka isin waan addunyaafi aakhiraatti isin fayyadu xinxaltanuufi. Yaa Nabiyyichaa! Sahaabonni kee yatiimotaaf itti gaafatamaa ta’uu irraa si gaafatu. Isaanii waliin akkamitti akka jiraatan, qallaba, nyaataafi mana jireenyaa keessatti qabeenya isaanii wal makuu irraa si gaafatu. Deebii isaanii keessatti ‘isin qabeenya isaanii bakka bu’aa fudhachuun yookiin wal makuudhaan maleetti tolchuun Rabbiin biratti isiniif caalaadha; mindaadhaafis guddaadha. Inni akkasumas waan qabeenya isaanii tiskuun keessa jiruuf isaaniif caalaadha. Jireenya keessatti qabeenya isaanii keessanitti makuudhaan yoo waliin hirmaattanis rakkoon isin irra hin jiru. Isaan amantii keessatti obboleeyyan keessani; obbolaan immoo jireenya keessatti wal gargaaru; gariin dhimma gariitiin ni dhaabbata. Rabbiin waliyyoota irraa warra qabeenya yatiima balleessuuf itti makatu warra tolchu irraa addatti beeka. Odoo waa’ee yatiimaa keessatti isinirratti jabeessuu fedhee silaa ni jabeessa. Garuu Rabbiin karaa isaanii waliin jiraatan isiniif laaffise. Sharii’aan isaa laaffisuu irratti ijaarame waan ta’eef. Rabbiin injifataadha homaa Isa hin mo’atu; uumamaafi sharii’aa Isaa keessattis ogeessa.

(221) Yaa mu’uminootaa! Hanga isheen Rabbii tokkichatti amantee amantii Islaamaa keessa seentutti mushrika hin fuudhinaa. Dubartii gabrittii kan Rabbiifi ergamaa isaatti amantetu birmaduu taabota gabbartu odoma isheen bareedumaafi qabeenya isheetiin isin mararteeyyuu irra ni caalti. Dubartii muslimaas dhiira mushrikaatti hin heerumsiisinaa; gabricha Rabbiifi ergamaa isaatti amanetu odoma akkam isin marareeyyuu mushrika irra caala. Warri shirkii qaban kun dhiiraafi dubartiin isaanii jechaafi gocha isaaniitiin gara waan ibidda seensisuutti waamu. Rabbiin immoo gara hojii gaarii kan jannata seenuufi araarama Rabbitti nama harkisuutti eeyyama isaatiin waama. Rabbiin keeyyattoota isaa akka isaan waan isheen akeektu xinxalanii ittiin hojjataniif namaaf ifa galcha.

(222) Yaa Nabiyyichaa! Sahaabonni kee waa’ee haydii irraa si gaafatu. Inni dhiiga uumamaa kan gadaamessa dubartii keessaa yeroo murtaa’aa keessa bahuudha. Deebii isaanii keessatti ‘inni dhiiraafi dubartiidhaaf rakkisaadha; kanaafuu yeroo isaa keessa dubartiin wal qunnamuu irraa fagaadhaa. Hanga dhiigni ishee irraa citee isheen dhiqannaan of qulqulleessitutti itti hin siqatinaa. Yeroo inni ishee irraa citee dhiqattee qulqulleeffatte akka Rabbiin isiniif eeyyameen wal qunnamaa. Rabbiin warra badii irraa tawbaa baay’isaniifi xurii qulqulleeffachuu keessatti bakkaan gahan ni jaalata.

(223) Haati manaa keessanii bakka qonnaa kan ilmaan isiniif deessuudha. Kun akkuma dachiin gariin firii gaarii kennituudha. Bakka qonnaa kana, innis gara fulduraatii, kallattii feetaniifi bifa feetaniin wal qunnamaa. Hojii gaarii hojjachuudhaan lubbuu keessaniif ol kaayadhaa. Kana keessaa tokko namicha Rabbitti dhihaachuufi ilma gaarii argachuu niyyatee niitii isaatiin wal qunnamuudha. Ajaja isaa guutuufi dhorgaa isaa dhiisuudhaan Rabbiin sodaadhaa. Kana keessaa tokko waan Rabbiin waa’ee dubartii keessatti isin ajajeedha. Beekaa isin Guyyaa Qiyaamaa isa qunnamoodha; fuuldura Isaa dhaabbatoodha. Hojii keessan irrattis isin mindeessaadha. Yaa Nabiyyichaa! Mu’uminoota qananii dhaabbataafi gara fuula Isaa ilaaluu ogga Rabbii isaanii qunnaman argataniin gammachiisi.

(224) Rabbitti kakachuu ragaa hojii khayriifi namoota walitti tolchuu irraa dhorgu hin taasisinaa. Inumaa ogga toltuu dhiisuudhaaf kakattan toltuu sana hojjadhaatii kakaa keessan irraa kaffaaraa baasaa. Rabbiin jecha keessan dhagahaa gocha keessan beekaadha. Irratti isin mindeessuuf deema.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Muslimniifi mushrikni waliin gaa’ila raawwachuu hin danda’u; sababni isaas shirkiifi iimaanni wal irraa fagoo waan ta’eefi.
- Aayanni kun yeroo nikaah hidhan waliyyiin barbaachisaa ta’uu akeeka. Sababni isaas Rabbiin waa’ee nikaa hidhuu keessatti waliyyiidhaan haasa’e.
- Rabbiin najasaa mul’ataafi dhokataa kan akka shirkiifi kufrii irraa qulqulaa’uutti nu ajaje.
- Mu’uminni hojii isaa hunda keessaayyuu ilaalee, waan fedhii isaatiin walitti rarra’u yoo ta’ellee ganda aakhiraa fedhuu qaba. Waan lubbuu isaa fayyadu hojjachuu qaba.

لَّا يُؤَاخِذُكُمُ ٱللَّهُ بِٱللَّغۡوِ فِيٓ أَيۡمَٰنِكُمۡ وَلَٰكِن يُؤَاخِذُكُم بِمَا كَسَبَتۡ
قُلُوبُكُمۡۗ وَٱللَّهُ غَفُورٌ حَلِيمٞ ٢٢٥ لِّلَّذِينَ يُؤۡلُونَ مِن نِّسَآئِهِمۡ تَرَبُّصُ
أَرۡبَعَةِ أَشۡهُرٖۖ فَإِن فَآءُو فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٢٢٦ وَإِنۡ عَزَمُواْ
ٱلطَّلَٰقَ فَإِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٞ ٢٢٧ وَٱلۡمُطَلَّقَٰتُ يَتَرَبَّصۡنَ بِأَنفُسِهِنَّ
ثَلَٰثَةَ قُرُوٓءٖۚ وَلَا يَحِلُّ لَهُنَّ أَن يَكۡتُمۡنَ مَا خَلَقَ ٱللَّهُ فِيٓ أَرۡحَامِهِنَّ
إِن كُنَّ يُؤۡمِنَّ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۚ وَبُعُولَتُهُنَّ أَحَقُّ بِرَدِّهِنَّ فِي
ذَٰلِكَ إِنۡ أَرَادُوٓاْ إِصۡلَٰحٗاۚ وَلَهُنَّ مِثۡلُ ٱلَّذِي عَلَيۡهِنَّ بِٱلۡمَعۡرُوفِۚ
وَلِلرِّجَالِ عَلَيۡهِنَّ دَرَجَةٞۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ٢٢٨ ٱلطَّلَٰقُ مَرَّتَانِۖ
فَإِمۡسَاكُۢ بِمَعۡرُوفٍ أَوۡ تَسۡرِيحُۢ بِإِحۡسَٰنٖۗ وَلَا يَحِلُّ لَكُمۡ أَن تَأۡخُذُواْ
مِمَّآ ءَاتَيۡتُمُوهُنَّ شَيۡـًٔا إِلَّآ أَن يَخَافَآ أَلَّا يُقِيمَا حُدُودَ ٱللَّهِۖ
فَإِنۡ خِفۡتُمۡ أَلَّا يُقِيمَا حُدُودَ ٱللَّهِ فَلَا جُنَاحَ عَلَيۡهِمَا فِيمَا ٱفۡتَدَتۡ
بِهِۦۗ تِلۡكَ حُدُودُ ٱللَّهِ فَلَا تَعۡتَدُوهَاۚ وَمَن يَتَعَدَّ حُدُودَ ٱللَّهِ فَأُوْلَٰٓئِكَ
هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٢٢٩ فَإِن طَلَّقَهَا فَلَا تَحِلُّ لَهُۥ مِنۢ بَعۡدُ حَتَّىٰ تَنكِحَ زَوۡجًا
غَيۡرَهُۥۗ فَإِن طَلَّقَهَا فَلَا جُنَاحَ عَلَيۡهِمَآ أَن يَتَرَاجَعَآ إِن ظَنَّآ أَن
يُقِيمَا حُدُودَ ٱللَّهِۗ وَتِلۡكَ حُدُودُ ٱللَّهِ يُبَيِّنُهَا لِقَوۡمٖ يَعۡلَمُونَ ٢٣٠



(225) Rabbiin kakaa ishee fedhiidhaan malee arraba keessan irra yaatu kan akka 'hin ta'u wallaahii ni ta'a wallaahii' jechuutiin isin hin qabu. Kana keessa kaffaaraas ta'ee adabbiin isin irra hin jiru. Garuu kakuu kana irraa waan isin kaayyeffattan irratti isin qormaata. Rabbiin dilii gabroota isaatiif araaramaadha; obsaadhaa adabbii isaanitti hin ariifachiisu.

(226) Warra dubartii isaaniitiin wal qunnamuu dhiisuu kakataniif yeroo kakatan irra kaasanii ji'a afur eeguutu irra jira innis iilaa'ii jedhamee beekama, yoo isaan ji'a afurii gaditti deebi'anii wal qunnaman Rabbiin araaramaadhaa waan isaan irraa argame ni dhiisa; isaan mararfataadha kanaaf kaffaaraa ittiin kana keessaa bahan karaa godhe.

(227) Yoo dubartii isaaniitiin wal qunnamuu dhiisanii hiikaa fedhan Rabbiin dubbii isaanii kan hiikaa taate dhagahaadha; haala isaaniitiifi kaayyoo isaaniis beekaadha. Isheerratti isaan mindeessuuf jira.

(228) Dubartiin hiikamte haydii sadii eeggatti isa keessa hin heerumtu. Yoo Rabbiifi Guyyaa Qiyaamaatti amanuu keessatti nama dhugaa taateef waan Rabbiin gadaameessa ishee keessatti uume dhoksuun isheedhaaf hin eeyyamamu. Dhirsi ishee kan wal hiikaaran yeroo isheen ji'a sadii lakkoowwattu keessa yoo walii galteefi rakkoo sababa hiikaatiin argame dhabamsiisuu fedhe deebifachuu danda'a. Haadholee manaatiifis haqaafi dirqama irraa fakkiidhuma abbaan manaa isaan irraa qabuutu jira. Dhiirri immoo dhimma jireenyaatiin dhaabbachuufi hiikaa keessatti dubartii irra sadarkaa qaba. Rabbiin injifataadha homaa isa hin mo'atu. Sharii'aafi gocha Isaa keessatti ogeessa.

(229) Hiikaan inni walitti deebi'uun isa keessa jiru lama qofa. Innis dura hiikee ergasii deebifachuudha; yookiin lammaffaa erga hiikees deebifachuu danda'a. Lammaffaa kana booda carraan inni qabu tiksaafi jireenya gaariidhaan waliin jiraachuudhaaf deebifachuu yookiin immoo tola itti ooluufi haqa ishee guutuu waliin sadaffaa hiikuudha. Abbootiin manaa mahrii isaaniif kennan irraa homaa fudhachuun isaaniif hin eeyyamamu. Garuu yoo dubartiitu abbaa manaa sababa haalaafi uumama isaa jibbite ta'ee isaan lamaanuu sababa jibbaa kanaa haqa walii guutuu dhabuun sodaatame, nama isaan lamaaniin firooma qaburra dubbii kana haa fidanu. Yoo firoonni kunis haqa gaa'ilaa kanaan dhaabbachuu isaanii sodaatan dubartittiin abbaa manaa isheetiif qabeenya wahii kennitee of hiiksisuun rakkoon isaan irra hin jiru. Kun murtii sharii'aa kan halaalaafi haraama adda baaftuudha; ishee hin tarinaa. Namni daangaa Rabbii kan jidduu halaalaafi haraamaa tare isaan lubbuu isaanii bakka halaakaafi dallansuu Rabbii geessuudhaan of miidhoodha.

(230) Abbaan manaa ishee yoo sadaffaa ishee hiike hanga isheen abbaa manaa biraatti fedhii gaa'ilaatiin heerumtee nikacha keessatti isheedhaan wal qunnamutti nikaah haaraadhaan ishee fuuchuun hin eeyyamamu. Sana booda yoo abbaa manaa lammaffaatiin wal hiikan yookiin irraa du'e abbaa manaa duraatiin yoo murtii sharii'aan isaan irratti dirqama godhe raawwachuu ni dandeenyaa yaadan nikaafi mahrii haaraadhaan walitti deebi'uun badiin isaan lamaan irrayyuu hin jiru. Rabbiin murtiilee sharii'aa kana namoota murtiifi daangaa Rabbii beekaniif ibse. Kan itti fayyadamu isaan waan ta'eefi.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Rabbiin ahkaama nikaahtiifi hiikaa akka namoonni daangaa halaalaafi haraama baranii ishee taruu dhiisaniif ibsa guutuu ta'e ibse.
- Rabbiin waa'ee nikaah jabeessee arrabaan akka fedhan ittiin taphachuu dhorge. Dirqama ishee godhe. Hiikaafi deebifannaa baay'isuun taphachuu ni dhabamsiise. Daangaa ishee deebifannaa qabduu hiikaa lama qofatti daangesse; sana booda hanga isheen abbaa manaa biraatti heerumtee wal hiikanutti haraama isarratti ishee taasise.
- Waliin jireenyi gaa'ilaa haala gaariidhaani; yoo kun hin taane wal hiikuun rakkoo hin qabu. Lamaan isaanii irraa tokko sana gaafachuun rakkoo hin qabu.

وَإِذَا طَلَّقۡتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَبَلَغۡنَ أَجَلَهُنَّ فَأَمۡسِكُوهُنَّ بِمَعۡرُوفٍ
أَوۡ سَرِّحُوهُنَّ بِمَعۡرُوفٖۚ وَلَا تُمۡسِكُوهُنَّ ضِرَارٗا لِّتَعۡتَدُواْۚ وَمَن
يَفۡعَلۡ ذَٰلِكَ فَقَدۡ ظَلَمَ نَفۡسَهُۥۚ وَلَا تَتَّخِذُوٓاْ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ هُزُوٗاۚ
وَٱذۡكُرُواْ نِعۡمَتَ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ وَمَآ أَنزَلَ عَلَيۡكُم مِّنَ ٱلۡكِتَٰبِ وَٱلۡحِكۡمَةِ
يَعِظُكُم بِهِۦۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ٢٣١ وَإِذَا
طَلَّقۡتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَبَلَغۡنَ أَجَلَهُنَّ فَلَا تَعۡضُلُوهُنَّ أَن يَنكِحۡنَ
أَزۡوَٰجَهُنَّ إِذَا تَرَٰضَوۡاْ بَيۡنَهُم بِٱلۡمَعۡرُوفِۗ ذَٰلِكَ يُوعَظُ بِهِۦ مَن كَانَ
مِنكُمۡ يُؤۡمِنُ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۗ ذَٰلِكُمۡ أَزۡكَىٰ لَكُمۡ وَأَطۡهَرُۚ وَٱللَّهُ
نصف الحزب ٤ يَعۡلَمُ وَأَنتُمۡ لَا تَعۡلَمُونَ ٢٣٢ ۞وَٱلۡوَٰلِدَٰتُ يُرۡضِعۡنَ أَوۡلَٰدَهُنَّ حَوۡلَيۡنِ
كَامِلَيۡنِۖ لِمَنۡ أَرَادَ أَن يُتِمَّ ٱلرَّضَاعَةَۚ وَعَلَى ٱلۡمَوۡلُودِ لَهُۥ رِزۡقُهُنَّ
وَكِسۡوَتُهُنَّ بِٱلۡمَعۡرُوفِۚ لَا تُكَلَّفُ نَفۡسٌ إِلَّا وُسۡعَهَاۚ لَا تُضَآرَّ
وَٰلِدَةُۢ بِوَلَدِهَا وَلَا مَوۡلُودٞ لَّهُۥ بِوَلَدِهِۦۚ وَعَلَى ٱلۡوَارِثِ مِثۡلُ ذَٰلِكَۗ فَإِنۡ
أَرَادَا فِصَالًا عَن تَرَاضٖ مِّنۡهُمَا وَتَشَاوُرٖ فَلَا جُنَاحَ عَلَيۡهِمَاۗ وَإِنۡ
أَرَدتُّمۡ أَن تَسۡتَرۡضِعُوٓاْ أَوۡلَٰدَكُمۡ فَلَا جُنَاحَ عَلَيۡكُمۡ إِذَا سَلَّمۡتُم مَّآ
ءَاتَيۡتُم بِٱلۡمَعۡرُوفِۗ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرٞ ٢٣٣



(231) Yeroo dubartii keessan hiiktanii iddaan ishee dhumuutti dhihaate ishee deebifachuu yookiin haala gaariidhaan hanga iddaan ishee dhumutti dhiisuutu isin irra jira. Akka yeroo wallaalaa hojjatamaa ture isaan irratti daangaa taruufi isaan miidhuuf jecha hin deebifatinaa. Namni kana hojjate dhugumatti lubbuu isaa diliifi adabbiitti fiduudhaan miidheera. Keeyyattoota Rabbii isheetti taphachuufi itti gootomuudhaan bakka qishnaa hin taasisinaa. Tola Rabbiin isin irratti oole yaadadhaa; irra guddoon ishee immoo Qur'aanaafi hadiisa isin kajeelchisuufi dinniinuudhaan isin gorsu isin irratti buufameedha. Ajaja isaa guutuufi dhorgaa isaa dhiisuudhaan Rabbiin sodaadhaa. Rabbiin waan hundaayuu beekaa homaa isa hin dhokanne ta'uu beekaa. Hojii keessaniin isin mindeessuuf jira.

(232) Yeroo dubartii keessan hiikaa sadii gadii hiiktanii iddaan ishee dhume yaa waliyyootaa! Yoo isheen feetee abbaa manaatiin walii galteef nikaah haaraadhaan gara abbaa manaa isaaniitti deebi'uu isaan hin dhorginaa. Murtii isa deebi'uu ishee dhorguu dinniinu kana nama Rabbiifi guyyaa aakhiraatti amanetu ittiin gorfama. Kanatu khayrii isin keessatti dabaluu, kabajaafi gocha keessan xurii irraa qulqulleessuu keessatti caala. Rabbiin dhugaa wantootaafi booda ishee ni beeka; isin sana hin beektanu.

(233) Haadholeen ilmaan isaanii waggaa lama guutuu hoosisu. Waggaa lamaan daangessuun kun nama yeroo hoosisaa guutuu fedheefi. Abbaa daa'imaa irratti haadha hiikamtee ergasii ilmoo hoosiftu qallabuufi uffisuun dirqama. Kun immoo waan namni aadeffate kan sharii'aa hin faallessineen ta'a. Rabbiin lubbuu kamuu dandeettii isaatiin ala hin dirqisiisu. Abbaafi haatillee ilmoo isaanii waan ittiin wal miidhanu godhachuu hin qabanu. Yoo abbaan dhibamee daa'imni qabeenya hin qabaanne kan daa'ima sana dhaalu irras fakkiidhuma waan abbaa irra jiruutu jira. Yoo haadhaafi abbaan waggaa lamaan duratti mucaa guusisuu fedhaniif badiin isaan irra hin jiru. Kunis kan ta'u ogga waliin mari'atanii waan daa'imaaf bu'aa qabu irratti walii galaniidha. Yoo daa'ima keessaniif hoosiftuu haadhaan ala jirtu barbaaduu feetan ogga waan kaffaluuf walii galtan haala gaariidhaan hir'isuufi booda harkisuudhaan maleetti kafaltan badiin isin irra hin jiru. Ajaja isaa guutuufi dhorgaa isaa dhiisuudhaan Rabbiin sodaadhaa. Rabbiin waan isin hojjattanu argaa ta'uu beekaa. Sana irraa homaa isa hin dhokatu. Hojii isin hojjattanii dabarsitan irratti isin mindeessuuf jira.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Dhiirri dubartii miidhuun dhorgaadha. Kun immoo heeruma irraa ishee dhorguudhaan yookiin kan isheen hin feene irratti ishee dirqisiisuudhaan ta'uutu mala.
- Sharii'aan haadhaaf odoma wal hiikanii jiraataniiyyuu haqa hoosisaa tikseera. Isarra immoo hanga isheen hoosifteen qallabuun dirqama.
- Rabbiin dhirsaafi niitii ilmoo isaanii sababa ittiin wal miidhan taasisuu irraa dhorge.
- Dhimmi jireenya gaa'ilaatti rarra'u cuftinuu akka mariifi walii galtee jidduu dhirsaafi niitiitti ta'u irratti hundaa'utti kakaase.

وَٱلَّذِينَ يُتَوَفَّوۡنَ مِنكُمۡ وَيَذَرُونَ أَزۡوَٰجٗا يَتَرَبَّصۡنَ بِأَنفُسِهِنَّ
أَرۡبَعَةَ أَشۡهُرٖ وَعَشۡرٗاۖ فَإِذَا بَلَغۡنَ أَجَلَهُنَّ فَلَا جُنَاحَ عَلَيۡكُمۡ
فِيمَا فَعَلۡنَ فِيٓ أَنفُسِهِنَّ بِٱلۡمَعۡرُوفِۗ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٞ
٢٣٤ وَلَا جُنَاحَ عَلَيۡكُمۡ فِيمَا عَرَّضۡتُم بِهِۦ مِنۡ خِطۡبَةِ ٱلنِّسَآءِ
أَوۡ أَكۡنَنتُمۡ فِيٓ أَنفُسِكُمۡۚ عَلِمَ ٱللَّهُ أَنَّكُمۡ سَتَذۡكُرُونَهُنَّ
وَلَٰكِن لَّا تُوَاعِدُوهُنَّ سِرًّا إِلَّآ أَن تَقُولُواْ قَوۡلٗا مَّعۡرُوفٗاۚ
وَلَا تَعۡزِمُواْ عُقۡدَةَ ٱلنِّكَاحِ حَتَّىٰ يَبۡلُغَ ٱلۡكِتَٰبُ أَجَلَهُۥۚ
وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ مَا فِيٓ أَنفُسِكُمۡ فَٱحۡذَرُوهُۚ وَٱعۡلَمُوٓاْ
أَنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ حَلِيمٞ ٢٣٥ لَّا جُنَاحَ عَلَيۡكُمۡ إِن طَلَّقۡتُمُ ٱلنِّسَآءَ
مَا لَمۡ تَمَسُّوهُنَّ أَوۡ تَفۡرِضُواْ لَهُنَّ فَرِيضَةٗۚ وَمَتِّعُوهُنَّ عَلَى
ٱلۡمُوسِعِ قَدَرُهُۥ وَعَلَى ٱلۡمُقۡتِرِ قَدَرُهُۥ مَتَٰعَۢا بِٱلۡمَعۡرُوفِۖ حَقًّا عَلَى
ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٢٣٦ وَإِن طَلَّقۡتُمُوهُنَّ مِن قَبۡلِ أَن تَمَسُّوهُنَّ وَقَدۡ
فَرَضۡتُمۡ لَهُنَّ فَرِيضَةٗ فَنِصۡفُ مَا فَرَضۡتُمۡ إِلَّآ أَن يَعۡفُونَ
أَوۡ يَعۡفُوَاْ ٱلَّذِي بِيَدِهِۦ عُقۡدَةُ ٱلنِّكَاحِۚ وَأَن تَعۡفُوٓاْ أَقۡرَبُ لِلتَّقۡوَىٰۚ
وَلَا تَنسَوُاْ ٱلۡفَضۡلَ بَيۡنَكُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرٌ ٢٣٧



234 Warri ogga du'an booda isaaniitti haadha manaa ulfa hin taane dhiisanii du'an booda isaaniitii ji'a afuriifi guyyaa kudhan dirqama eeggatu. Isa keessa mana abbaa manaatii hin baatu; of hin faayattu; hin heerumtu. Yaa firoottanii! Ogga yeroon kun dhume waan oggas ishee irratti dhorgaa ture haala sharii'aan eeyyamuun bifa gaariidhaan yoo isheen godhatte badiin isin irra hin jiru. Rabbiin waan isin hojjattan beekaadha; gubbaan keessaniifi keessoon keessan isa hin dhokatu. Sanarratti isin mindeessuuf jira.

235 Dubartii abbaan manaa irraa du'e yookiin hiikamtee fixatte iddaa ishee keessa akka fuuchuu feetanu odoo ibsitanii hin dubbatin itti akeekuun rakkoo hin qabu. Fakkeenyaaf 'ogga iddaan kee dhume natti himi' jedhaan. Dubartii ogga iddaan ishee dhume fuuchuu feetan qalbii keessan keessa dhokfachuun badii hin qabu. Akka isin ishee dubbachuuf jirtan beekeeti Rabbiin odoo ifa hin galchin itti akeekuu isiniif eeyyame. Odoo isheen iddaa keessa jirtuu immoo iccitiidhaan nikaahdhaaf waliif waadaa hin seeninaa. Garuu jallisanii irra fiduu yoo ta'e malee. Yeroo iddaa keessa nikaah hin murteeffatinaa. Rabbiin waan isin qalbii keessan keessa dhoksitan kan isiniif eeyyamameefi hin eeyyamamne akka beeku beekaatii isarraa eeggadhaa. Ajaja isaa hin faallessinaa. Rabbiin gabroota isaa irraa nama tawbateef araaramaa, obsaa adabbii isaanitti hin ariifachiifne ta'uu beekaa.

236 Dubartii nikaah hidhattan odoo isheedhaan wal hin qunnamin yookiin mahrii isheedhaaf hin murteessin hiikuun badiin isin irra hin jiru. Yeroo haala kanatti ishee hiiktan mahriin isin irra hin jiru. Kan isin irratti dirqama ta'u waan isheen itti fayyadamtuufi waan qalbii ishee cabe fayyisu hanga dandeettiitiin yoo abbaa qabeenyaa ta'e qabeenya guddaa yoo hiyyeessa ta'e xiqqoo isheef kennuu qofa. Qabeenya kana kennuun immoo nama gochaafi waliin jireenya gaaromfatan irratti dirqama.

237 Yoo dubartii keessan kan nikaah hidhattan odoo isheen wal hin qunnamin erga mahrii murteessitaniifii hiiktan mahrii maqaan dhahame irraa walakkaa isheef kennuun dirqama isin irratti ta'a. Yoo isheen gaarii taatee irra isiniif tarte malee yookiin inni gaarii ta'ee guutuu isheedhaaf kenne malee. Isin haqa kana keessatti waliif arjoomuutu sodaa Rabbitti irra dhihoodha. Yaa namootaa! Gariin keessan gariidhaaf tola ooluufi haqa keessatti waliif arjoomuu hin dhiisinaa. Rabbiin waan isin hojjattan argaadha. Kanaafuu sawaaba Rabbii argachuuf jecha hojii gaarii irratti qabsaa'aa.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Dubartiin abbaan manaa irraa du'e faayaafi heeruma dhiisuudhaan ji'a afuriifi guyyaa kudhan iddaa lakkoowwachuun dirqama ta'a.
- Mu'uminni akka Rabbiin isa argu beekuun Isa sodaachuufi daangaa Isaa bira dhaabachuudhaaf isa kakaasa.
- Jidduu dhirsaafi niitii akkasumas jidduu firoottaniitti toltuu ooluutti kakaasuu, waliif dhiisuufi garaa walii bal'achuun bu'uura waliin jireenya isaanii ta'uu qaba.

حَٰفِظُواْ عَلَى ٱلصَّلَوَٰتِ وَٱلصَّلَوٰةِ ٱلۡوُسۡطَىٰ وَقُومُواْ لِلَّهِ
قَٰنِتِينَ ٢٣٨ فَإِنۡ خِفۡتُمۡ فَرِجَالًا أَوۡ رُكۡبَانٗاۖ فَإِذَآ أَمِنتُمۡ
فَٱذۡكُرُواْ ٱللَّهَ كَمَا عَلَّمَكُم مَّا لَمۡ تَكُونُواْ تَعۡلَمُونَ
٢٣٩ وَٱلَّذِينَ يُتَوَفَّوۡنَ مِنكُمۡ وَيَذَرُونَ أَزۡوَٰجٗا
وَصِيَّةٗ لِّأَزۡوَٰجِهِم مَّتَٰعًا إِلَى ٱلۡحَوۡلِ غَيۡرَ إِخۡرَاجٖۚ فَإِنۡ
خَرَجۡنَ فَلَا جُنَاحَ عَلَيۡكُمۡ فِي مَا فَعَلۡنَ فِيٓ أَنفُسِهِنَّ
مِن مَّعۡرُوفٖۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٞ ٢٤٠ وَلِلۡمُطَلَّقَٰتِ مَتَٰعُۢ
بِٱلۡمَعۡرُوفِۖ حَقًّا عَلَى ٱلۡمُتَّقِينَ ٢٤١ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ
ثلاثة أرباع الحزب ٤ ٱللَّهُ لَكُمۡ ءَايَٰتِهِۦ لَعَلَّكُمۡ تَعۡقِلُونَ ٢٤٢ ۞ أَلَمۡ تَرَ
إِلَى ٱلَّذِينَ خَرَجُواْ مِن دِيَٰرِهِمۡ وَهُمۡ أُلُوفٌ حَذَرَ ٱلۡمَوۡتِ
فَقَالَ لَهُمُ ٱللَّهُ مُوتُواْ ثُمَّ أَحۡيَٰهُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَذُو فَضۡلٍ
عَلَى ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَشۡكُرُونَ ٢٤٣
وَقَٰتِلُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٞ ٢٤٤ مَّن
ذَا ٱلَّذِي يُقۡرِضُ ٱللَّهَ قَرۡضًا حَسَنٗا فَيُضَٰعِفَهُۥ لَهُۥٓ أَضۡعَافٗا
كَثِيرَةٗۚ وَٱللَّهُ يَقۡبِضُ وَيَبۡصُۜطُ وَإِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ٢٤٥



(238) Salaata akka Rabbiin ajajetti raawwachuudhaan ishee irratti tikfadhaa. Salaatowwan jiran keessaa ishee jiddu galaa, Asrii, irratti akkaan tikfadhaa. Salaata keessan keessatti ajajamaa of gadi qabaa ta'aatii salaataa.

(239) Yoo guuttani salaatuuf diinaafi kkf sodaattan miilaan deemaa yookiin gaala, fardaafi kkf irra taa'aatii, yookiin haaluma isiniif mijaa'een salaataa. Yeroo sodaan kun isin irraa deeme akkuma inni isin barsiisetti Isa zakkaraa. Kanarraa tokko salaata keessatti ishee guutuu irratti faarsuudha. Akkasumas waan inni ifaafi qajeeluma irraa wanta isin hin beekne isin barsiiseef isa zakkaraa.

(240) Warri isin irraa booda isaaniitti haadha manaa dhiisanii du'an manaafi qallaba isheen waggaa guutuu odoo warri dhaalan ishee hin baasin itti fayyadamtu dhaamuun isaan irra jira. Kun musiibaa ishee tuqe irratti qalbii ishee suphuufi dhaamsa isa du'ees guutuufi. Yoo odoo waggaa hin guutin isheen ofiin baate badiin isin irra hin jiru; ishee irras of faayuufi babbareechuu keessa badiin hin jiru. Rabbiin injifataadha; wanti isa mo'atu hin jiru. Gochaafi sharii'aa isaa keessattis ogeessa. Kana hubadhu. Beektoleen tafsiiraa baay'een aayanni kun aayata isa "isaan isin irraa niitiiwwan dhiisanii du'an mataa isaaniitiin ji'a afuriifi guyyaa kudhan eeggatu" (Albaqaraa: 234) jedhuun shaarameera jedhan.

(241) Isaan hiikamaniif huccuu, qabeenya yookiin kkf kan itti fayyadamantu jiraaf. Kun immoo keessa ishee kan hiikaadhaan cabe akka gaariitti haalli hiyyummaafi durummaa abbaa manaa eegamee fayyisuudhaafi. Murtiin kun warra ajaja Isaa guutuufi dhorgaa Isaa dhiisuudhaan Rabbiin sodaatan irratti dirqama.

(242) Yaa mu'uminootaa! Fakkiidhuma ibsa darbee kanaatiin Rabbiin keeyyata daangaa isaatiifi ahkaama Isaa qaban akka isin xinxaltanii ittiin hojjattaniif isiniif ibsa. Kanaan toltuu addunyaafi aakhiraa argattu.

(243) Yaa Nabiyyichaa! Beekumsi kee jara namoota baay'ee ta'anii sababa busaatiin du'a sodaatanii mana isaanii irraa bahaniitti hin dhaqqabnee? Isaan garee Banii Israa'iil irraa ta'aniidha. Rabbiin 'du'aa' isaaniin jedhe. Achumaan du'an. Ergasii amriin hunduu harka Rabbii ta'uu isaan barsiisuuf, isaan mataa ofiitiif miidhaas ta'ee bu'aa buusuu akka hin dandeenye beeksisuuf jecha fayyaa godhee isaan kaase. Rabbiin namootaaf abbaa arjoomaafi tola guddaati. Garuu namoonni baay'een tola isaa irratti isa hin galateeffatanu.

(244) Yaa Mu'uminootaa! Amantii Rabbii tumsuufi jecha Isaa ol kaasuuf jecha diinota Rabbiitiin lolaa. Rabbiin dubbii keessan dhaga'aa niyyaafi gocha keessan beekaa ta'uu Isaa beekaa. Ishee irratti isin mindeessuuf jira.

(245) Eenyumatu hojii nama liqeessuu hojjatee qabeenya isaa karaa Rabbii keessatti niyyaa gaariifi lubbuu toltuudhaan akka isheen dachaa baay'eedhaan isarratti deebituuf kennata? Rabbiin rizqii, fayyummaafi kkf keessatti ni dhiphisa; kana hundaawuu abbaa fedheef immoo ogummaafi haqa isaatiin ni bal'isa. Aakhiraatti immoo gara Isaa qofa deebitu. Hojii keessan irratti isin mindeessa.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Salaata arkaanaafi ulaagaa guutanii salaatuutti kaasuutu keessa jira; yoo itti jabaate immoo haaluma isaaf laafeen salaata.
- Rahmanni Rabbiin gabroota Isaatiif oole mul'attuudha; keeyyattoota ibsa guutuu akka isaan irraa fayyadamanuuf jecha ibse.
- Rabbiin ol ta'e gabroota isaa garii mokkoree rizqii itti ni dhiphisa; garii immoo itti bal'isuudhaan mokkora. Kana keessa iccitii gahaatu jira.

أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلۡمَلَإِ مِنۢ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ مِنۢ بَعۡدِ مُوسَىٰٓ إِذۡ
قَالُواْ لِنَبِيّٖ لَّهُمُ ٱبۡعَثۡ لَنَا مَلِكٗا نُّقَٰتِلۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِۖ
قَالَ هَلۡ عَسَيۡتُمۡ إِن كُتِبَ عَلَيۡكُمُ ٱلۡقِتَالُ أَلَّا تُقَٰتِلُواْۖ
قَالُواْ وَمَا لَنَآ أَلَّا نُقَٰتِلَ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَقَدۡ أُخۡرِجۡنَا
مِن دِيَٰرِنَا وَأَبۡنَآئِنَاۖ فَلَمَّا كُتِبَ عَلَيۡهِمُ ٱلۡقِتَالُ تَوَلَّوۡاْ
إِلَّا قَلِيلٗا مِّنۡهُمۡۚ وَٱللَّهُ عَلِيمُۢ بِٱلظَّٰلِمِينَ ٢٤٦ وَقَالَ لَهُمۡ
نَبِيُّهُمۡ إِنَّ ٱللَّهَ قَدۡ بَعَثَ لَكُمۡ طَالُوتَ مَلِكٗاۚ
قَالُوٓاْ أَنَّىٰ يَكُونُ لَهُ ٱلۡمُلۡكُ عَلَيۡنَا وَنَحۡنُ أَحَقُّ
بِٱلۡمُلۡكِ مِنۡهُ وَلَمۡ يُؤۡتَ سَعَةٗ مِّنَ ٱلۡمَالِۚ قَالَ إِنَّ ٱللَّهَ
ٱصۡطَفَىٰهُ عَلَيۡكُمۡ وَزَادَهُۥ بَسۡطَةٗ فِي ٱلۡعِلۡمِ وَٱلۡجِسۡمِۖ
وَٱللَّهُ يُؤۡتِي مُلۡكَهُۥ مَن يَشَآءُۚ وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٞ ٢٤٧
وَقَالَ لَهُمۡ نَبِيُّهُمۡ إِنَّ ءَايَةَ مُلۡكِهِۦٓ أَن يَأۡتِيَكُمُ
ٱلتَّابُوتُ فِيهِ سَكِينَةٞ مِّن رَّبِّكُمۡ وَبَقِيَّةٞ مِّمَّا
تَرَكَ ءَالُ مُوسَىٰ وَءَالُ هَٰرُونَ تَحۡمِلُهُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُۚ
إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لَّكُمۡ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ٢٤٨



246 Yaa Nabiyyichaa! Beekumsi kee waa'ee kabajamtoota Banii Israa'iil kan booda Muusaatii ogga isaan nabiyyii isaaniitiin 'hogganaa wahii nuuf kaa'ii karaa Rabbii keessatti lollaa' jedhaniitti dhaqqabeeraa? Achumaan nabiyyiin isaanii 'yoo Rabbiin lola isin irratti dirqama godhe karaa Rabbii keessatti loluu dhiisuu keessanin sodaadha' jedhe. Waan inni isaan irratti yaade mormanii 'maalumatu odoo sababni guutee jiruu karaa Rabbii keessatti loluu irraa nu dhorga? Diinni hoo biyya keenyaa nu baasee ilmaan keenya booji'ee' jedhan. Biyya keenya deeffachuufi booji'amtoota keenya deebifachuuf ni lolla. Yeroma Rabbiin lola isaan irratti dirqama godhu irraa gara galanii xiqqoo isaanii malee waadaa hin guunne. Rabbiin immoo zaalimtoota ajaja Isaa irraa deebi'anii waadaa Isaa diigan hin jaalatu. Sanarratti isaan mindeessuuf jira.
247 Nabiyyiin isaanii isaaniin jedhe: 'Rabbiin Xaaluutiin akka isin alaabaa isaa jalatti loltanuuf hogganaa isinii godheera. ' Achumaan qondaaltonni filannoo kana mormanii 'akkamumatti taayitaan nurratti isaaf ta'a? Nutu taayitaadhaaf irra mala; inni ilmaan moototaa irraa hin taane. Qabeenya bal'aa taayitaa isaa irratti gargaarsifatu hin qabu' jedhan. Nabiyyiin isaanii 'Rabbiin isinirratti isa filate; beekumsa keessatti bal'ina isaaf dabale; Humna qaamaas isaaf kenne' isaaniin jedhe. Rabbiin ogummaa Isaatiifi rahmata Isaatiin taayitaa isaa abbaa fedheef kenna. Rabbiin abbaa tola bal'aatii abbaa fedheef kenna. Uumama isaa irraa nama isa haqa godhatu ni beeka.
248 Nabiyyiin isaanii 'inni hogganaa ta'ee isin irratti filatamuudhaaf ragaan Rabbiin Taabuuta isin irratti deebisuudha; inni saanduuqa Baniin Israa'iil guddiftuudha. Isin irraa fudhatamee ture. Isa keessa tasgabbiitu jira; isa keessa hambaa maatii Muusaafi maatii Haaruun kan akka uleefi garii luuhiitu jira. Sana keessa yoo dhugumatti mu'umina taataniif mallattoo ifaatu jira.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Amala hogganaan guuttachuu qabu barbaachiftuu taatetti yaadachiisuu; innis waan hogganaarurratti beekaa ta'uufi sanarratti humna qabachuudha.
- Nama hogganaa ta'e akka inni hanga isaan mokkoree jecha isaaniitiin booda hojii isaanii ilaalutti dubbii isaaniitiin gowwoomuu hin qabu akeeka.
- Nama biraa madaaluufi isaan irratti murteessuu keessatti ilaalchi jidduu namaatti beekame isheen Rabbiin biratti madaala sirrii ta'uu dhabuun ni mala. Inumaa Rabbiin ogummaafi beekumsa Isaatiin uumama Isaa irraa abbaa fedhe filata.

فَلَمَّا فَصَلَ طَالُوتُ بِٱلۡجُنُودِ قَالَ إِنَّ ٱللَّهَ مُبۡتَلِيكُم
بِنَهَرٖ فَمَن شَرِبَ مِنۡهُ فَلَيۡسَ مِنِّي وَمَن لَّمۡ يَطۡعَمۡهُ
فَإِنَّهُۥ مِنِّيٓ إِلَّا مَنِ ٱغۡتَرَفَ غُرۡفَةَۢ بِيَدِهِۦۚ فَشَرِبُواْ مِنۡهُ
إِلَّا قَلِيلٗا مِّنۡهُمۡۚ فَلَمَّا جَاوَزَهُۥ هُوَ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ
مَعَهُۥ قَالُواْ لَا طَاقَةَ لَنَا ٱلۡيَوۡمَ بِجَالُوتَ وَجُنُودِهِۦۚ
قَالَ ٱلَّذِينَ يَظُنُّونَ أَنَّهُم مُّلَٰقُواْ ٱللَّهِ كَم مِّن فِئَةٖ
قَلِيلَةٍ غَلَبَتۡ فِئَةٗ كَثِيرَةَۢ بِإِذۡنِ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ مَعَ
ٱلصَّٰبِرِينَ ٢٤٩ وَلَمَّا بَرَزُواْ لِجَالُوتَ وَجُنُودِهِۦ قَالُواْ
رَبَّنَآ أَفۡرِغۡ عَلَيۡنَا صَبۡرٗا وَثَبِّتۡ أَقۡدَامَنَا وَٱنصُرۡنَا
عَلَى ٱلۡقَوۡمِ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٢٥٠ فَهَزَمُوهُم بِإِذۡنِ ٱللَّهِ
وَقَتَلَ دَاوُۥدُ جَالُوتَ وَءَاتَىٰهُ ٱللَّهُ ٱلۡمُلۡكَ
وَٱلۡحِكۡمَةَ وَعَلَّمَهُۥ مِمَّا يَشَآءُۗ وَلَوۡلَا دَفۡعُ ٱللَّهِ ٱلنَّاسَ
بَعۡضَهُم بِبَعۡضٖ لَّفَسَدَتِ ٱلۡأَرۡضُ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ ذُو
فَضۡلٍ عَلَى ٱلۡعَٰلَمِينَ ٢٥١ تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱللَّهِ نَتۡلُوهَا
عَلَيۡكَ بِٱلۡحَقِّۚ وَإِنَّكَ لَمِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٢٥٢



249 Xaaluut yeroma loltootaa waliin biyyarraa bahu isaaniin jedhe: ‘Rabbiin lagaan isin mokkora: namni ishee irraa dhuge karaa kiyyarra hin jiru; lola keessattis ana waliin hin hirmaatu. Namni isarraa hin dhugin immoo inni karaa kiyyarra. Lolatti ana waliin hirmaata. Garuu namni rakkatee hanga hammaarrii tokkoo harka isaatiin dhuge homaa isarra hin jiru. Loltoonni isaa xiqqoo malee ni dhugan. Xiqqoon immoo dheebuun itti jabaachuu waliin obsan. Yeroma Xaaluut mu’uminootaa waliin laga bira taru gariin loltoota isaa ‘har’a Jaaluutiifi loltoota isaatiin loluudhaaf humni nuuf hin jiru’ jedhan. Ogguma kana warri Guyyaa Qiyaamaa Rabbii isaaniitiin wal qunnamuu mirkaneeffatan ‘garee mu’uminaa xiqqoo taate baay’eetu garee kaafiraa lakkoofsaan baay’ee ta’e eeyyama Rabbiitiifi gargaarsa isaatiin mo’ate’ jedhan. Tumsa argachuuf kan ilaalamu iimaana malee baay’inaa miti. Rabbiin gabroota isaa irraa warra obsan waliin jira; isaan gargaara; isaan tumsa.

250 Yeroma Jaaluutti mul’atanii bahan du’aa’iidhaan gara Rabbitti deebi’anii ‘yaa Rabbiin qalbii keenya keessatti obsa dhangalaasi; akka nuti diinota keenya fuulduratti hin baqanneefi hin cabfamneef miila keenya gadi nuu dhaabi. Humna keetiifi gargaarsa keetiin ummata kaafiraa irratti nu tumsi’ jedhan.

251 Eeyyama Rabbiitiin isaan cabsan. Daawud hogganaa isaanii Jaaluutiin ajjeese. Achumaan Rabbiin mootummaafi nabiyyummaa isaaf kenne. Gosa barnootaa irraa waan fedhe isa barsiise. Waan addunyaafi aakhiraa tolchu isaaf walitti qabe. Odoo badii garii namaa namoota gariidhaan deebisuun aadaa Rabbii hin taanee silaa dachiin warri badii irratti moohuudhaan bada ture. Garuu Rabbiin uumama hundarrattuu abbaa tola guddaati.

252 Yaa Nabiyyichaa! Kun keeyyattoota iftuu taateedha; haala dubbiin ishee dhugaa taateefi murtiin ishee haqa taateen ishee sirratti dubbifna. Ati ergamaa Rabbii aalamaa biraa ergameedha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Iccitii hogganaan qabu keessaa tokko qormaata wahii loltoota isaa irra fidee loltoota isaa adda baafatee warra ragga’an baruudha.
- Nasrii argachuu keessatti kan ilaalamu lakkoofsa baay’inaafi qophii qofaa miti. Gargaarsa Rabbiitiifi haqa qunnamsiisuu isaatu nasriifi milkiidhaaf sababa guddaadha.
- Yeroo mokkorootiifi rakkinaa namni ragga’u isa qalbii isaa yaqiinaan jiraachiseedha. Warri akka kanaa mokkoroo hundarrattuu ni obsu. Balaa hunda birattuu ni ragga’u.
- Qalbii dhugaan Rabbitti rarra’aa ta’een Isatti watwaatuun sababa du’aa’iin qeebalamuu guddaadha. Keessumaayyuu yeroo lolaa adda ta’a.
- Lafa kanarratti hamtuufi badii namoota garii gariidhaan deebisuun sunnaa Rabbiitiifi ogummaa Isaa irraayi.